# *ЙӨКМӘТКЕ*

# *БАШ ҺҮҘ*

Бисми-Лләһи-ррахмәни-ррахим! Ғаләмдәр Раббыһы Аллаһҡа маҡтау! Кемделер Аллаһ тура юлға баҫтырһа, уны һис кем аҙаштыра алмаҫ, ә инде Аллаһ аҙаштырһа, берәү ҙә тура юлға сығара алмаҫ. Бар өмөттәребеҙ, ғибәҙәттәребеҙ – тик бер Аллаһҡа! Ул беҙҙе юҡтан бар иткән, Унан башҡа яҡлаусыбыҙ юҡ, Уға ғына һыйынабыҙ һәм Унан ғына ярҙам һорайбыҙ.

Әссәләмү ғәләйкүм, хөрмәтле уҡыусылар! Беҙ үҙебеҙҙе «мосолман» тибеҙ, әммә шул мосолманлыҡ динен кешеләргә башлап өйрәтеүсе, холҡо һәм эштәре, ғибәҙәттәре һәм тормош рәүеше менән иң юғары дәрәжәләргә өлгәшеүсе Мөхәммәт пәйғәмбәр ﷺ хаҡында бик һирәктәребеҙ генә белә. Ә бит уның тормош юлы – һәр мосолман өсөн бөйөк, алыштырғыһыҙ өлгө. Был хаҡта Раббыбыҙ шулай ти: **«Һеҙҙең кемегеҙ Аллаһҡа һәм Һуңғы көнгә өмөт итә һәм Аллаһты күп иҫкә ала, шуларға Аллаһ рәсүлендә күркәм үрнәк булды»** *(Ҡөрьән, 33:21)*.

Ҡәбергә инеп ятҡас, ғазап фәрештәләре иң тәүгеләрҙән: «Пәйғәмбәрең кем?» - тигән һорау бирәсәк. Мөхәммәт пәйғәмбәребеҙҙең ﷺ нисек дин тотоуын, холҡон, эштәрен, йәшәйешен белмәйенсә, Раббыбыҙ һөйөүенә өлгәшеү, иманыбыҙҙы нығытыу, үҙебеҙҙе Ахирәткә әҙерләү мөмкин түгел. Аллаһ Тәғәлә был хаҡта шулай тигән: **«Әйт: «Аллаһты яратаһағыҙ икән, миңә** *(йәғни Пәйғәмбәргә)* **эйәрегеҙ, шул саҡта Аллаһ һеҙҙе яратыр, гонаһтарығыҙҙы ярлыҡар»** *(Ҡөрьән, 3:31)*.

Туған халҡыма Пәйғәмбәребеҙ ﷺ хаҡында аҙмы-күпме мәғлүмәт биреү ниәте менән Әбүл-Хәсән Ғәли ән-Нәдүи исемле (1914–1999 йылдарҙа йәшәгән) мәшһүр һинд дәғүәтсеһе авторлығындағы ошо

китапты тәржемә итергә булдым. Асылда балалар өсөн яҙылһа ла, унын теле ябай ғына түгел. Ғәрәп һәм башҡорт телдәренең грамматик, стилистик үҙенсәлектәренә ҡарап, ҡайһы бер урындарҙа үҙгәрештәр индерелде. Аңлашылмаған, ауырыраҡ төшөнсәләр өсөн махсус һүҙлек төҙөлдө.

Китаптың атамаһына ла бер аҙ аңлатма биреп үтеү дөрөҫ булыр. Мөхәммәт пәйғәмбәр ﷺ – Аллаһ Тәғәләнең иң яратҡан ҡоло, иң күркәм, иң камил холоҡ эйәһе, Раббыбыҙ тарафынан ебәрелгән пәйғәмбәрҙәрҙең иң һуңғыһы. Уны «пәйғәмбәрҙәрҙең йөҙөк ҡашы» тип әйтергә лә булыр ине. Ҡиәмәт көнөндә кешеләр, яҡлау эҙләп, бер пәйғәмбәрҙән икенсеһенә барып ҡаңғырышҡанда, тап ул, Мөхәммәт ﷺ, Аллаһ рөхсәте менән бөтә мосолмандар өсөн Аллаһтан яҡлау һораясаҡ.

Әлбиттә, был бәләкәй генә китапта Аллаһ рәсүленең ﷺ тормош юлы тулыһынса сағылдырылған, тип әйтеп булмай. Ҡайһы бер ваҡиғалар өҫтән генә ҡарап үтелә, барлыҡ нескәлектәр ҙә асып һалынмай. Шулай ҙа Пәйғәмбәребеҙ ﷺ тураһында әле бөтөнләй белмәгәндәр һәм бик аҙ мәғлүмәтлеләр өсөн был китап танышыу, башлап өйрәнеү йәһәтенән бик ҡулай, тип уйлайым.

Аллаһ Тәғәлә барыбыҙҙы ла тура юлдан йөрөтһөн, Ҡөрьән һәм Сөннәт әһелдәре итһен, көфөрлөктән аралап, тәүхидле тормошта йәшәтһен ине! Йәнебеҙҙе мосолман көйөнсә алып, Йәннәт ҡапҡаларын асһын, Йәһәннәм утынан аралаһын ине! Амин.

*Нәркәс Алсынбаева*
*2013 йыл, 13 ноябрь.*

# ҺҮҘЛЕК

ﷺ - Мөхәммәт пәйғәмбәребеҙҙең исеме менән әйтелергә тейешле салауат - саллаЛлаһу ғәләйһи үә сәлләм.

*Ансар* – Мәҙинә ҡалаһының төп халҡы вәкиле булған сәхәбә. Ғәрәпсәнән тәржемә иткәндә «ярҙам итеүсе» тигән мәғәнәгә эйә. Мөхәммәт пәйғәмбәрҙе ﷺ Мәҙинәгә саҡырып, уны һәм уға эйәреп күсенеп килгән барлыҡ мосолмандарҙы йылы ҡабул итеп, яҡшы урынлаштырғандары һәм аҙаҡ та Ислам диненә һәр яҡлап бик ҙур ярҙам күрһәткәндәре өсөн уларҙы шулай «ансарҙар» тип атағандар.

*Аманат – 1)* һаҡларға ҡушып бирелгән нәмә; *2)* әйтеп ҡалдырылған һүҙ, үтәлергә тейеш васыят; *3)* кемдәрҙәндер берәй шартты үтәтеү маҡсаты менән ҡулға алынған һәм көсләп ебәрмәй тотолған кеше.

*Бот* – ялған илаһ, уйлап сығарылған табыныу объекты, идол.

*Бәҙүән* – сүллектә күсмә тормош менән йәшәүсе ғәрәп.

*Вәджиб* – мотлаҡ үтәлергә тейешле ғәмәл.

*Вәли* – ҡурсалаусы; хәстәрлек күреүсе, тәрбиәләүсе.

*Вәхи* – Аллаһтан иңдерелгән хәбәр.

*Ғиффәт* – енси сафлыҡ.

*Ғөмрә* – кесе хаж; зөлхизә айының 8, 9, 10-сы көндәренән башҡа ваҡытта Мәккәлә башҡарылған хаж ғәмәлдәре.

*Ғөсөл* – ғибәҙәт өсөн таҙарыныу; һыу менән баштан-аяҡ тулыһынса ҡойоноу.

*Ғәнимәт* – һуғыш табышы, трофей.

*Динар, дирһәм* – аҡса берәмектәре.

*Дөңгөр* – уйын ҡоралы.

*Дәғүәт* – дингә саҡырыу, өндәү.

*Зина* – никахһыҙ көйө енси мөнәсәбәттәргә инеү, уйнаш.

*Зәкәт* – бай, етеш йәшәүсе мосолмандар үҙ мал-мөлкәтенән ярлы мосолмандар файҙаһына мотлаҡ бүлеп бирергә тейеш өлөш; ғәрәпсә «таҙарыныу», «сафланыу» тигәнде аңлата.

*Зәүәл* – ҡояш төшкөһөн иң юғары нөктәгә еткән ваҡыт (зенит).

*Ихрам* – хаж ваҡытындағы махсус кейем һәм махсус этикет.

*Йәһиллек* – Исламға тиклемге дини наҙанлыҡ осоро.

*Кафыр* – Аллаһҡа һәм Уның рәсүленә ﷺ буйһонмаған бәндә.

*Киҫмәк* – ағас һауыт, мискә.

*Көфөрлөк* – иманһыҙлыҡ, Аллаһ ҡанундарын ҡабул итмәү.

*Ҡараташ* – Кәғбәнең бер яҡ мөйөшөнә беркетелгән ҡара төҫтәге изге таш, риүәйәттәргә ярашлы, Йәннәттән төшөрөлгән.

*Ҡасыр* – бейә менән ишәктән тыуған йән эйәһе (мул).

*Ҡулҡы* – бәләкәй урман, сауҡалыҡ.

*Ләт һәм Ғүззә* – Мәккә мөшриктәре табынған ялған илаһтарҙың иң ҙурҙары.

*Мисүәк* – тәбиғи теш таҙартҡыс, фарсы сальвадоры ағасының ботағынан эшләнә.

*Монафиҡ* – ике йөҙлө; тыштан үҙен мосолман тип күрһәтеп тә, эстән кафыр булып ҡалыусы.

*Мөртәт* – Ислам динендә булып та, аҙаҡ унан баш тартҡан һатлыҡ йән.

*Мөшрик* – ширк ҡылыусы, йәғни Аллаһҡа кемделер йә нимәнелер тиңдәш итеп тотоусы (табыныуҙа, ярҙам һорауҙа, шөкөр итеүҙә һ.б.).

*Мөьмин* – иман килтереүсе, Аллаһ әмерҙәрен үтәүсе, оло гонаһтарҙан ситләнеүсе.

*Мүсхәф* – тәүҙә айырым йөрөп, аҙаҡ бер китапҡа тупланған биттәр; Ҡөрьән китабы (ғәрәпсә нөсхәһенә ҡарата әйтелә).

*Мүһәджир* – һижрәт ҡылыусы, дин хаҡына тыуған ерен ҡалдырып китеүсе.

*Мүәҙҙин* – аҙан ҡысҡырыусы.

*Мәжүсилек* – тәбиғәткә, тәбиғәт күренештәренә, хайуандарға, күк есемдәренә, һынташтарға, утҡа йә бүтән шундай нәмәләргә табыныу.

*Нәжес* – дин буйынса бысраҡ һаналған нәмә.

*Нәкиб* – башлыҡ, рәйес.

*Сағ* – ауырлыҡ үлсәү берәмеге, яҡынса 2,2 килограмға тиң.

*Септә* – йүкәнән, ҡамыштан, һаламдан йә бүтән шундай нәмәнән һуғылған ҡаты туҡыма.

*Сөннәт* – бында: Пәйғәмбәребеҙ ﷺ даими рәүештә башҡарған өҫтәмә ғибәҙәт ғәмәле.

*Сәждә* – табыныу (ғибәҙәт ҡылыу) акты; аяҡтарҙы бөкләп, йөҙтүбән ятыу.

*Сәхифә* – бит (ҡағыҙ бите).

*Сәхәбә* – Аллаһ рәсүлен ﷺ күреп, уға иман килтереп, ғүмеренең ахырынаса уға тоғро ҡалған мосолман.

*Тауаф* – Кәғбә тирәләй ете тапҡыр әйләнеүҙән ғибәрәт булған ғибәҙәт акты.

*Торҡа* – һаҡлаусы шлем.

*Тәҡүәлек* – Аллаһтың яҙаһынан ҡурҡыу һәм Ул һөйгән эштәргә ынтылыу.

*Тәүбә* – гонаһтарың, яҙыҡ эштәреӊ өсөн үкенеп, Аллаһтан ғәфү итеүен һорау һәм бүтәнсә ундай насарлыҡтарға әйләнеп ҡайтмаҫҡа һүҙ биреү.

*Тәүрат* – Муса пәйғәмбәргә иңдерелгән изге китап. Тик аҙаҡ йәһүди ғалимдары ул китаптың ҡайһы бер урындарын үҙҙәренсә үҙгәртеп яҙып бөткән.

*Тәүхид* – тик бер Аллаһҡа табыныу, Уның тиңдәше булмауын таныу.

*Тәфсир* – низеңдер мәғәнәһен аңлатыу.

*Ур* – дошмандан һаҡланыу өсөн ҡаҙылған соҡор (окоп).

*Фалиж* – паралич.

*Хижер* – Кәғбә эргәһендәге ярымтүңәрәк формалы бәләкәй стена. Ғәрәптәр Кәғбәне яңыртып ҡорған саҡта, хәләл аҡсалары етмәү сәбәпле, уның бер өлөшөн шулай төҙөп бөтөрмәйенсә ҡалдырған.

*Хөтбә* – вәғәз.

*Хәнифиә* – ширктан таҙа булған саф дин.

*Һайман* – тимер күлдәк.

*Һижрәт* – күсенеү, эмиграция; дин тотоуы ҡатмарлы булған ерҙән (көфөрлөк иленән) дин тотоуы еңелерәк булған ергә (Ислам иленә йә нейтраль дәүләткә) күсеп китеү.

*Шам* – бөгөнгө Сүриә, Фәләстан, Ливан һәм Иордания дәүләттәре урынлашҡан төбәкте элек шулай бер һүҙ менән атағандар.

*Ширк* – кемделер йә нимәнелер Аллаһҡа тиң ҡуйыу, Аллаһтан тыш тағы кемгәлер йә нимәгәлер табыныу (Исламда иң ҙур гонаһ, Аллаһ уны ғәфү итмәй).

*Шәһит* – Аллаһ Тәғәлә өсөн йәнен ҡорбан итеүсе.

*Ябраил* – фәрештәләрҙең иң абруйлыһы, күп кенә пәйғәмбәрҙәргә Аллаһтан изге китаптар тапшырыусы.



# *ЙӘҺИЛЛЕК ДӘҮЕРЕ*

**Боронғо диндәр**

Аллаһ пәйғәмбәре Ғайса ибн Мәрйәм был донъянан киткәндән һуң байтаҡ ваҡыт уҙа. Ул тапшырып ҡалдырған саф дин, ялғансыларҙың табышына әйләнеп, рухи ҡиммәтен, үҙ йөҙөн юғалта, тәүге мәлдәрҙән алып аяуһыҙ үҙгәртеүҙәргә, наҙанлыҡ менән тәфсирләүҙәргә дусар ителә. Ошондай төйөрҙәр арҡаһында Ғайса пәйғәмбәрҙең тәғлимәте ер аҫтына күмелеп ҡалғандай була. Бер Аллаһҡа ғына ғибәҙәт ҡылыу шарты онотола, кешеләр Ғайса пәйғәмбәрҙең үҙенә табына башлай.

Иудаизмға килгәндә инде, ҡасандыр Муса пәйғәмбәр өйрәтеп ҡалдырған был саф дин дә тамам үҙгәртелеп, боҙолоп, ҡоро ғөрөф-ғәҙәттәр йыйылмаһы һымаҡ тороп ҡала. Шуға ҡарамаҫтан, йәһүдиҙәр араһында нәҫелдән-нәҫелгә тапшырылып, шул милләткә хас айырым дин, йола рәүешендә йәшәй бирә. Ул ергә бер ниндәй изге хәбәр ҙә килтермәй, халыҡтарҙы тәүхидкә саҡырмай, кешелек өсөн мәрхәмәтлелек тә булып тормай.

Фарсы (Иран) мәжүсиҙәре иһә утҡа табынып йәшәй, уға арнап һәйкәлдәр ҡуя, ғибәҙәтханалар һала. Әммә изге тип һаналған был йорттарынан ситтә саҡта теләһә нисек ҡыланалар, нәфселәре ни ҡушһа, шуны эшләйҙәр. Уларҙың тормошонда әхлаҡ ҡағиҙәләренә урын юҡ. Асылда мәжүсиҙәр менән динһеҙҙәр араһында бер ниндәй ҙә айырма булмайҙыр.

Һиндостанда һәм Урта Азияла таралған буддизмға килгәндә инде, ул боттарға, һынташтарға табыныуҙан ғибәрәт. Будданы төрлө

сүрәттәрҙә һынландырып, уға баш эйгәндәр, ярҙам һорағандар. Таш һәйкәлдәр беҙҙе күрә һәм ишетә, тип ышанғандар.

Башлыса шул уҡ Һиндостанға хас булған брахманизм илаһтарының күп һанлылығы менән айырылып торған. Уларҙың һаны хатта миллионға тиклем барып еткән. Брахманизм кешеләрҙе синыфтарға (касталарға) бүлеү, бер касталарға икенселәре алдында өҫтөнлөк биреү кеүек ғәҙелһеҙлектәре менән дә билдәле.

Ғәрәптәр ҙә борон һынташтарға табынған. Улар хатта күп илаһлылығы йәһәтенән һиндтарҙағы брахманизм менән ярыша алғандыр. Һәр ҡәбиләнең, өлкәнең, ҡаланың, хатта һәр өйҙөң үҙ һынташы булған. Ибраһим пәйғәмбәр бер Аллаһҡа ғына ғибәҙәт ҡылыу өсөн тип төҙөп ҡалдырған Кәғбәнең эсендә генә лә өс йөҙ ҙә алтмыш һын торған. Ғөмүмән, ул осор ғәрәптәре – Ер йөҙөндә ширк ҡылыу буйынса иң алдынғы рәттә килеүселәрҙән. Ә бит улар үҙҙәрен Ибраһим пәйғәмбәрҙең саф динен тотоусы халыҡ тип иҫәпләгән!

## Ғәрәп ярымутрауы

Ғәрәбстан халҡы хәмер һәм ҡомарлы уйындар менән мауығып йәшәгән. Әхлаҡ яғы бик ныҡ аҡһаған. Бәғерһеҙлектәре, наҙанлыҡтары арҡаһында ҡыҙ балаларҙы тәрбиәләүҙе мәсхәрәгә һанап, уларҙы тереләй күмеүгә тиклем барып еткәндәр. Юлбаҫарлыҡ киң таралған. Ҡатын-ҡыҙҙың дәрәжәһе булмаған – уны ни бары тән ләззәте татытыусы һәм бала табып биреүсе ҡол рәүешендә файҙаланғандар.

Кеше үлтереү ҙә был ҡәүем өсөн бер ни тормаған. Һуғышырға яратҡандар, юҡ ҡына берәй сәбәп тә ҡәбилә-ара ҡан ҡойоштарға еткерә алған. Ҡырҡар йыллап дауам иткән һуғыштарҙа меңдәрсә кеше үлтерелгән.

Ғөмүмән, Пәйғәмбәр ﷺ килерҙән алда кешелек үҙ-үҙен юҡҡа сығарыу сигендә була. Был дәүерҙә кеше Раббыһын да, үҙен дә онота, аҡылынан яҙа, изгелек менән яуызлыҡ, насарлыҡ менән яҡшылыҡ төшөнсәләрен айыра алмай. Киң-киң биләмәләрҙә динде саф көйөнсә тотоусы, фәҡәт бер Аллаһҡа табыныусы, Уға тиңдәштәр ҡуймаусы бер кеше лә булмай хатта.

**Пәйғәмбәр ﷺ ни өсөн Ғәрәп ярымутрауына ебәрелгән?**

Ислам диненә саҡырыу, аҙаҡ уны бар ғаләмгә таратыу өсөн Аллаһ ғәрәптәрҙе һайлаған. Ни өсөн? Сөнки уларҙың аҡылдары һәм аңдары әле тәбиғи таҙалығын һаҡлап килгән. Ғәрәптәрҙә бер ниндәй ҙә тәрән мәғәнәле философик яҙмалар булмаған. Үҙҙәренең ғилемдәре, бай әҙәбиәте, философияһы менән ғорурланған христиандарҙың, йәһүдиҙәрҙең, фарсыларҙың һәм һиндтарҙың аңынан иһә ул тәрән эҙҙәрҙе юйып ташлау ауырға төшөр ине. Ғәрәптәрҙең йәһиллек менән һыҙмаҡланған яҙмаларынан, күсмә тормошҡа яраҡлашҡан ғөрөф-ғәҙәттәренән башҡа бер нәмәһе лә юҡ, тимәк, уларҙың аңын бер ғүмер эсендә таҙартып, урынына өр-яңы тәғлимәт индереү Аллаһ рәсүленә ﷺ күпкә еңелерәккә тура киләсәк бит.

Был халыҡ вәкилдәренең күңеле лә тәбиғи таҙалығында була. Эйе, хәҡиҡәтте аңлап етмәһәләр, уға ҡаршы, милләтселек һәм ата-бабаларҙан ҡалған йолаларға тоғролоҡ фанатизмы менән сирләгәнлектән, ҡаты көрәшкәндәр. Әммә күҙҙәренән фанатизм япмаһы алып ташланһа, хаҡлыҡты ихлас һөйөп ҡабул иткәндәр һәм аҙаҡ уның өсөн көрәшеү юлында үҙҙәрен аямағандар. Ғөмүмән, ғәрәптәр ябай, ихлас, тоғро, әрһеҙ, рухлы һәм ҡыйыу халыҡ булған.

Сәбәп шулай уҡ Ғәрәп ярымутрауының донъяның ҡап уртаһында тиерлек урынлашыуында ла. Сүллек эсендә йәшәүсе һәм артта ҡалған ҡәүем, тип, Рум империяһы ла, Фарсы дәүләте лә ғәрәптәрҙең эштәренә ҡыҫылмаған, улар менән ҡыҙыҡһынмаған.

Ислам дине иң тәүҙә ошо ышыҡ төбәктә нығынып, көс йыйып алһа, уны аҙаҡ бөтә тирә-яҡҡа – Азияға ла, Африкаға ла, Европаға ла – берҙәй үк тиҙ таратып буласаҡ.

Һәм, иң мөһиме, Ғәрәп ярымутрауында Кәғбә тора. Ул – Ер йөҙөндә иң беренсе булып төҙөлгән ғибәҙәтхана, Аллаһ йорто. Тәүге Кәғбәне фәрештәләр күтәрә. Аҙаҡ төрлө дәүерҙәрҙә ул берсә ташландыҡ хәлгә килеп, берсә кире тергеҙелеп тора. Хәҙерге Кәғбәне Ибраһим менән Исмәғил пәйғәмбәрҙәр төҙөгәнен беләбеҙ. Мөхәммәт пәйғәмбәр ﷺ килгәс, Кәғбә ҡабат тәүхидкә саҡырыу сығанағы булып китә, һәм шул рәүешле тарихи ғәҙеллек ҡайта. **«Ысынлап, кешеләр өсөн Мәккәлә һалынған беренсе йорт** *(Кәғбә)* **мөбәрәк, ул ғаләмдәргә юл күрһәтә!»** *(Ҡөрьән, 3:96)*.



# *МИССИЯ БАШЛАНҒАНҒА ТИКЛЕМ*

## Мәккә ҡалаһы һәм Ҡурәйш ҡәбиләһе

Ибраһим пәйғәмбәр үҙенең ҡатыны Һәжәр һәм улы Исмәғил менән тереклек тә, һыу ҙа булмаған, таулы үҙәндә урынлашҡан Мәккәгә юл тотҡан. Бөтә ғаләмгә таралған ширктан ҡасып, бер Аллаһҡа ғына ғибәҙәт ҡылыр үҙәкте тергеҙергә, Уның юлына кешеләрҙе саҡырырға теләгән ул. Мәккәне хаҡ дингә өндәр маяҡ һәм бөтә мөьмин халыҡтарҙың йыйылыр урыны иткеһе килгән.

Аллаһ пәйғәмбәрҙең был ниәтен ҡабул итә һәм ошо ергә ҡабат бәрәкәт бирә. Ибраһим, Аллаһ ҡушыуы буйынса, Һәжәрҙе һәм кескәй Исмәғилде донъянан айырылған шул буп-буш һәм ҡоп-ҡоро ерҙә (бөгөнгө Мәккә ҡалаһы урынында) ҡалдырып киткәндән һуң, әсә һәм улдан торған бәләкәй генә изге ғаилә өсөн Аллаһ ер аҫтынан шишмә сығара. Һәм кешеләр әле лә ошо Зәм-зәм шишмәһен эсеүҙе һәм уның һыуын ерҙең төрлө тарафтарына ташыуҙы туҡтатмай.

Исмәғил үҫкәс, Ибраһим пәйғәмбәр, Аллаһҡа биргән вәғәҙәһе буйынса, уны ҡорбан итеп салырға теләй. Ә йәш малай быға буйһоноп ҡына ҡалмай, хатта ризаһыҙлыҡ билдәһе лә күрһәтмәй. Икеһе лә ошондай оло ҡорбанға әҙер булғаны өсөн Аллаһ уларҙы ҡотҡара һәм Исмәғилде тәүхид юлына саҡырыуҙа атаһының ярҙамсыһы итә.

Аҙаҡ аталы-уллы бергәләп Мәккәлә Аллаһ йортон – Кәғбәне – төҙөйҙәр. **«Һәм бына Ибраһим өйҙөң нигеҙен күтәрә. Һәм Исмәғил: «Раббыбыҙ, ҡабул ит беҙҙән! Һин бит Ишетеүсе, Белеүсе! Раббыбыҙ, беҙҙе Һиңә буйһоноусы мосолмандар ит һәм беҙҙең нәҫелде Һиңә буйһоноусы мосолман өммәте ит, ғибәҙәт**

**ҡылыр урыныбыҙҙы күрһәт, беҙҙе ярлыҡа! Һин бит Тәүбәләрҙе ҡабул итеүсе, Рәхимле! Раббыбыҙ, уларҙың үҙ араһынан уларға Һинең аяттарыңды уҡырлыҡ, китап һәм хикмәт өйрәтерлек, уларҙы сафларлыҡ рәсүл булдыр! Һин бит Көслө, Хикмәтле!» - ти»** *(Ҡөрьән, 2:127-129)*.

Аллаһ уларҙың тоҡомон бәрәкәтле итә, нәҫел ҙурая. Исмәғил пәйғәмбәрҙең ейәндәренең береһе булған Ғәднәндең балалары бик күп була. Уның тоҡомонан Фиһр ибн Мәлик – мәшһүр кеше. Уның балалары араһынан Ҡудай ибн Киләб Изге йорт (Кәғбә) һәм, ғөмүмән, Мәккә ҡалаһы менән идара итә. Изге йорттоң асҡысы уның ҡулында була. Ул шулай уҡ хажиҙарҙы Зәм-зәм һыуы һәм аҙыҡ менән тәьмин итеү вазифаһын да атҡара. Дөйөм алғанда, Мәккәләгеләр хажиҙарға һәр ваҡыт ҙур хөрмәт менән ҡараған (Ибраһим пәйғәмбәрҙең дине өйрәтеп ҡалдырғанса), «Аллаһ ҡунағы» тип йөрөткән һәм улар өсөн йыл һайын аҙыҡҡа тип үҙ милкенән өлөш бүлгән.

Ҡудайҙың балалары араһынан Ғәбдемәнәф аҡыл эйәһе, атаҡлы һәм хөрмәтле зат була. Уның оло улы Һәшим иһә үҙ ырыуының башлығы булып китә. Һәшим – Пәйғәмбәрҙең ﷺ ҡартатаһы Ғәбделмотталибтың атаһы.

Фәһр ибн Мәликтең балаларын «Ҡурәйш» тип йөрөтәләр. Ғәрәптәр бөтәһе лә Ҡурәйш нәҫеленең дәрәжәле, алдынғы, бүтәндәрҙән өҫтөнөрәк булыуын таный һәм уларға айырым хөрмәт менән ҡарай.

## Мәккәлә һынташтарға табыныу нисек барлыҡҡа килгән?

Ҡурәйш ырыуы оҙаҡ ваҡыт үҙ бабалары Ибраһим һәм Исмәғил пәйғәмбәрҙәрҙең динен тотоп, бер Аллаһҡа ғына табынып йәшәй. Араларында Ғәмр ибн Лүхәйй исемле бәхетһеҙ бер бәндә тыуып, үҫеп еткәнсе. Ғәмр тәүгеләрҙән булып Исмәғилдең динен үҙгәртә: Мәккәнән Шам ерҙәренә сыҡҡан сағында ундағы халыҡтың

һынташтарға табыныуын күреп ҡайта ла, шуға әүрәп, ҡыҙыҡһынып, аҡылын юғалта. Ҡайһы бер һынташтарҙы Мәккәгә алып ҡайтып, йәнәһе, шулар аша мөрәжәғәт иткәндә Аллаһ доғаны яҡшыраҡ ишетә, тип, ул илаһтарҙы изгеләштерергә өндәй башлай. Наҙан халыҡ Иблистең был тоҙағына бик еңел барып эләгә һәм, шулай итеп, Мәккәлә ширк тарала, хаҡ дин боҙола. Бик һирәктәр генә ул һындарға алданмай, әүәлгесә бер Аллаһҡа ғына доға ҡылыуын дауам итә, уларҙы хәнифтәр, йәғни «саф дин тотоусылар» тип атап йөрөтәләр.

Шулай уҡ бәғзе бер хажиҙар Мәккәнән, изге ерҙән иҫтәлеккә тип, төрлө формалағы һәм төҫтәге таштар ташып алып, күпмелер ваҡыттан һуң шуларҙы ололай башлай, аҙаҡ уларға табыныуға күсә. Хаҡ диндән яҙған Мәккә кешеләре иһә бер аҙҙан хажиҙарға һынташтар таратып биреүҙе күрәләтә кәсеп итеп ала.

### Фил ваҡиғаһы

Көндәрҙән бер көндө тиҙҙән бөйөк бер тарих башланасағына ишара рәүешендәге ҙур ваҡиға була. Шуның аша Аллаһ Мәккә халҡына изгелек теләүен, Кәғбәне һаҡлауын һәм был изге урынға донъялағы бер йорт та тиң түгеллеген күрһәтә.

Йәмән хакимы Әбрәһә, илдең баш ҡалаһы Сәнғәлә ҙур сиркәү һалдырып, бөтә ғәрәптәрҙең Мәккәгә түгел, ә шул сиркәүгә хаж ҡыла башлауы тураһында хыялланырға тотона. Кәғбәнең даны, ифрат күп халыҡтың шунда йыл һайын йыйылышып тороуы уға тынғы бирмәй, Кәғбәгә һәм Ҡурәйш ырыуы ғәрәптәренә ҡарата көнсөллөгө арта. Төрлөсә өгөтләп-саҡырып та, хаж ҡылырға теләүселәрҙе Кәғбәнән ваз кистерә алмағас, ахырҙа асыуы килеп: «Мәккәгә баҫып инеп, шул йортто пыран-заран килтермәйенсә ҡуймайым!» – тип һүҙ бирә.

Ҙур ғәскәр туплап, Кәғбәне емерергә тейешле махсус филен дә алып, Әбрәһә Мәккәгә ҡарай юллана. Был хаҡта ишеткән ғәрәп

ҡәбиләләре юлда уға төрлөсә ҡамасауларға маташып ҡарай, әммә Йәмән башлығының сиреүе гел көслөрәк булып сыға. Ғәскәр Мәккәгә килеп еткәс, Ҡурәйш халҡы ла Әбрәһәгә ҡаршы көсө юҡлығын аңлай һәм тау түбәһендәге тарлауыҡҡа ҡасып йәшенә, Изге йортҡа һөжүм итеүсене Аллаһ ни эшләтерен шулай ситтән генә күҙәтәләр. Әлбиттә, Кәғбәнең Аллаһ йорто икәнлеген белә һәм Раббыларының Изге йортто һаҡлап алып ҡалырына ышана улар. Быны буласаҡ Пәйғәмбәрҙең ﷺ картатаһы Ғәбделмотталиб менән Әбрәһә араһында булған һөйләшеү раҫлай.

Әбрәһә, Мәккә янына еткәс, шундағы көтөүлектәрҙә йөрөгән мал-тыуарҙы ҡулға төшөрә, улар араһында Ғәбделмотталибтың ике йөҙ дөйәһе лә була. Ғәбделмотталиб Әбрәһәгә мөрәжәғәт итеп, һөйләшергә теләүен белдерә һәм уның янына үтә. Ҡурәйш халҡының абруйлы кешеһе булғанға Әбрәһә уға хөрмәт күрһәтә, янына ултыртып, ниндәй йомош буйынса килеүен һорай.

– Минең ике йөҙ баш дөйәмде кире ҡайтарыуыңды теләйем, – ти Ғәбделмотталиб. Быны ишеткәс, батша уға ҡапыл екһенеп ҡарай ҙа:

– Хөрмәтле бер кеше икәнһең, тип уйлаһам, һин миңә дөйә хаҡында һөйләйһеңме?! Үҙ динеңә, үҙ Йортоңа хыянат иттең! Мин бит Кәғбәгеҙҙе емерергә килдем, был хаҡта ни әйтерһең?! – ти. Ғәбделмотталиб иһә:

– Мин бары тик дөйәләрҙең хужаһы, ә Изге йорттоң үҙ Хужаһы бар. Ул уны, һис шикһеҙ, һаҡлаясаҡ, – тип яуап бирә. Әбрәһә, асыуланып:

– Миңә ҡаршы килә алғандай берәүҙең дә булғаны юҡ әле! – ти.

Шунан Ғәбделмотталиб һәм тағы бер нисә Ҡурәйш кешеһе, Кәғбә ишеге алдына тороп, Аллаһҡа ялбарып, Әбрәһә ғәскәренә ҡаршы торорға ярҙам һорай. Әбрәһә был ваҡытта Мәккәгә инә башлай, әммә Кәғбәне емерергә тейешле фил ҡапыл тубыҡланып,

ергә сүгәләй ҙә шып туҡтай. Туҡмап та, эткеләп тә ҡарайҙар, тик ул Кәғбә янына барыуҙан баш тарта. Шунан фил ҡапыл кирегә табан борола ла ҡаланан йән-фарман сығып та китә.

Шул саҡ диңгеҙ тарафынан бик күп ҡоштар пәйҙә булып, ғәскәр өҫтөнә үҙҙәре менән тотоп килгән таштарҙы яуҙыра башлай. Баҫып инеүселәр һәләкәткә дусар була, иҫәндәре, төрлө яҡҡа сәселеп, бөтә юлды ҡаплап, йүгерергә тотона. Әбрәһә үҙе лә, бик күп йәрәхәттәр алып, кире ҡайтыр юлында ыҙалап үлә.

Был тарих «Фил» сүрәһендә бәйән ителә: **«Раббыңдың фил хужаларын ни эшләткәнен күрмәнеңме? Уларҙың хәйләһен бушҡа сығарманымы ни Ул? Уларға төркөм-төркөм ҡоштар ебәрҙе. Һәм ҡоштар уларға яндырылған балсыҡ таштары атты. Шулай итеп, уларҙы емһеҙ кәбәк һымаҡ итте!»** *(Ҡөрьән, 105:1-5)*.

Ошо мөғжизәнән һуң бөтә ғәрәптәр Кәғбәгә, Мәккә ҡалаһына һәм Ҡурәйш халҡына тағы ла нығыраҡ ихтирам менән ҡарай башлай. Был йылды иһә Фил йылы тип айырып йөрөтөү ғәҙәткә инә. Ниндәйҙер ваҡиға тураһында һөйләгән саҡта «Был хәл Фил йылында булды» йә «Фил йылынан ике йәй алдараҡ», «Фил йылынан һуң өс йыл үткәс», тигәндәр. Фил йылы миләди иҫәп буйынса 570 (йәки 571) йылға тура килә.

Һәм бына тап ошо Фил йылында Мәккә ҡалаһында беҙҙең һөйөклө пәйғәмбәребеҙ Мөхәммәт ибн Ғабдуллаһ ﷺ тыуа.

### Ғабдуллаһ менән Әминә

Ҡурәйш ҡәбиләһе башлығы Ғәбделмотталибтың ун улы була. Иң ҡәҙерле һәм яратҡан улы Ғабдуллаһты атаһы үҙ заманында Ҡурәйш халҡы араһында сығышы һәм дәрәжәһе буйынса иң яҡшы ҡатын-ҡыҙ тип һаналған Әминә бинт Үәһбкә өйләндерә. Әммә

Ғабдуллаһтың ғүмере бик ҡыҫҡа була, йәш Әминә йөклө килеш тол ҡала.

### Пәйғәмбәрҙең ﷺ тыуыуы

Аллаһ рәсүле ﷺ дүшәмбелә, иң киң таралған фараз буйынса рабиғел-әүүәл айының ун икенсе көнөндә донъяға килә. Әсәһе бәпәйен тапҡандан һуң ҡайныһы Ғәбделмотталибҡа: «Улың тыуҙы!» – тип һөйөнсө ебәрә. Ҡартатаһы ҡыуанып килеп, ейәнен ҡулына алып, уны Кәғбә янына алып бара ла, шунда Аллаһҡа маҡтау әйтеп, доға ҡылып, малайға Мөхәммәт (*ғәрәпсә* – Мухә́ммәд) тип исем бирә. Ундай исем таныш булмағанға күрә Мәккә халҡы быға бик ғәжәпләнә.

### Бәҙүәндәр араһында

Ғәбделмотталиб, ғәрәптәргә хас ғәҙәт буйынса, үҙ улдарынан да ҡәҙерлерәк күргән етем ейәненә бәҙүәндәр араһынан һөт инәһе эҙләй башлай. Был бәхет үҙ иленән имсәк бала юллап сыҡҡан Хәлимә исемле ҡатынға тәтей. Ул йыл ҡоро килә, сүл халҡы ауыр хәлдә ҡалып, меҫкенлектә, етешһеҙлектә көн күрә. Шуға сабый Мөхәммәтте ﷺ береһенең дә алғыһы килмәй. «Етем бит! Әсәһенән нимә өмөт итәһең инде», – тип кенә ҡуялар.

Хәлимә лә иң тәүҙә унан баш тарта. Әммә, бүтән берәүҙе лә таба алмағас, кире әйләнеп килеп, Әминә менән килешеп ҡуя. Ә Аллаһ Тәғәлә шул саҡ Хәлимәнең күңелендә сабыйға ҡарата һөйөү уята. Кескәй Мөхәммәтте ﷺ алып ҡайтырға сығыу менән ҡатындың ҡулдарына бәрәкәт ҡуна. Ул күкрәк һөтөндә, ҡарт дөйәһендә, ишәгендә лә бәрәкәт ҡотон күрә. Әхирәттәре лә, быны абайлап: «Хәлимә, һин бер изге баланы алдың бит!» – тип әйтә башлай.

Ғөмүмән, бөтә Бәнү Сәғд ҡәбиләһенә ике йыл дауамында бәрәкәт килеп кенә тора. Ике йылдан Хәлимә сабыйҙы күкрәктән айыра. Әммә, әсәһенә алып килгәс, баланы бик ныҡ яратыуын әйтә

һәм уны тағы ла бер ни тиклем ваҡытҡа үҙендә ҡалдырырға рөхсәт һорай. Әминә риза була.

Мөхәммәт бала сағын шулай бәҙүәндәр араһында үткәрә: уйнай, тәрбиәләнә, һөт туғандары менән бергә һарыҡ көтә. Күңеле таҙа, ябай кеше булып, саф һауала һау-сәләмәт үҫә. Һүҙ оҫталығы менән дан алған Бәнү Сәғдтең тел байлығын һеңдерә. Һөт туғандары өсөн һөйөклө дуҫ була.

Бер мәл, малайҙар менән уйнап йөрөгәнендә, ике фәрештә килеп төшөп, кескәй Мөхәммәттең ﷺ күкрәген яра ла йөрәгенән һәр кешелә була торған ҡара ҡан төйөрөн сығарып ташлай. Быны күреп торған иптәштәре ҡайтып, Хәлимәгә барыһын да һөйләп бирә. Ғәжәпкә ҡалған ҡатын, берәй хәл булып ҡуймаһын тип, малайҙы әсәһенә кире илтеп тапшырып ҡуя. Ошо ваҡиғанан һуң Мөхәммәт пәйғәмбәрҙең ﷺ күкрәгендә яра эҙе һаҡланып ҡала.

## Әсәһе менән ҡартатаһының вафаты

Мөхәммәткә ﷺ алты йәш тулғас, Мәккә менән Мәҙинә араһында юлда саҡта, Әбүә тигән ерҙә, әсәһе Әминә ауырып үлеп китә. Малай ҡартатаһы Ғәбделмотталиб ҡарамағында тороп ҡала. Ул ейәненә бик иғтибарлы була. Мәҫәлән, мәжлестәрҙә үҙ урынына мендереп, башынан һыйпап, яғымлы итеп иркәләр ине, тип һөйләйҙәр. Әммә Мөхәммәткә ﷺ һигеҙ йәш тулғанда Ғәбделмотталиб та вафат була.

## Бабаһы Әбү Талиб менән

Ғәбделмотталиб үлеп ҡалғас, Мөхәммәтте ﷺ атаһының бер туған ағаһы Әбү Талиб үҙ тәрбиәһенә ала. Әйтергә кәрәк, Әбү Талиб Мөхәммәт ﷺ өсөн бик яҡшы ҡараусы һәм ҙур ярҙамсы булып сыға: уны һәр ваҡыт үҙе менән алып йөрөй, тормошҡа өйрәтә, өйләндерә, эшендә булышлыҡ итә. Мөхәммәткә ﷺ пәйғәмбәрлек миссияһы йөкмәтелгәндән һуң да уны дошмандарҙан һәр яҡлап ҡурсалап,

Ислам динен таратыу йәһәтенән төрлөсә ярҙам итеп тора. Әммә шуныһы аяныслы: үҙе яңы динде ҡабул итмәй, кафыр көйөнсә үлә.

### Илаһи тәрбиә

Мөхәммәт ﷺ Аллаһ Тәғәлә һаҡлауы аҫтында, йәһиллектән һәм уның төрлө ғөрөф-ғәҙәттәренән – боттарға табыныуҙан, йырлап-бейеүҙәрҙән, хәмер эсеүҙән, ҡомарлы уйындарҙан, төрлө енәйәтселектән, зинанан – ситтә үҫә. Ул үҙ халҡы араһында изге күңелле, күркәм һәм баҫалҡы холоҡло, тоғро һүҙле, мәрхәмәтле, тәҡүәле, ярҙамсыл булыуы, аманатҡа хыянат итмәүе, әҙәпһеҙлек һәм боҙоҡлоҡтан ары тороуы менән хөрмәт ҡаҙана. Үҙе эшләп тапҡанды ғына ашаған, тормош уңайлыҡтарынан аҙы менән дә ҡәнәғәтләнгән. Ибраһим пәйғәмбәрҙән ҡалған хәнифиә юлын тотҡан, Аллаһҡа күп доға ҡылған, тәүбә иткән.

Мәккә халҡы Мөхәммәткә ﷺ Әмин (Тоғро) тип исем бирә. Ситкә киткән саҡтарында үҙ әйберҙәрен тап уға һаҡларға тапшырып ҡалдырыр булғандар.

Мөхәммәткә ﷺ ун дүртме, ун бишме йәш булған саҡта Ҡурәйш менән Хәүәзин ҡәбиләләре араһында һуғыш сығып, ул унда бер нисә көн дауамында ҡатнаша, яугир ағаларына ярҙам итешеп йөрөй. Шулай итеп, ул ﷺ алышыу нескәлектәрен, һыбай сабыуҙы, батырлыҡты ла белеп үҫә.

Мөхәммәт ﷺ уҡырға ла, яҙырға ла өйрәнмәй. **«Уҡый-яҙа белмәгән рәсүл, пәйғәмбәр...»** – тигән уның тураһында Аллаһ Тәғәлә *(Ҡөрьән, 7:157)*. Ғөмүмән, ул замандарҙа ғәрәптәр араһында уҡымышлылар бик һирәк осраған. Оҙон-оҙон ҡобайыр-шиғырҙарҙы, риүәйәт һәм легендаларҙы быуындан-быуынға һүҙмә-һүҙ ятлап алып тапшырғандар, шуға хәтерҙәре лә шәп булған. Әйткәндәй, был сифат аҙаҡ сәхәбәләргә лә Ҡөрьәнде һәм хәҙистәрҙе ятлап алырға, бүтән мосолмандарға түкмәй-сәсмәй еткерергә ярҙам итәсәк.

Пәйғәмбәрҙең ﷺ уҡый-яҙа белмәүе – Аллаһ Тәғәләнең бер хикмәте. Шул арҡала уны ﷺ кафырҙар: «Һин был аяттарҙы ниндәйҙер берәй боронғо китаптан уҡыйһың да беҙгә Ҡөрьән итеп һөйләйһең», – тигән кеүек теләһә ниндәй фараздары менән ғәйепләй алмай. Был турала Аллаһ шулай тигән: **«Уға** *(Ҡөрьәнгә)* **тиклем һин бер ниндәй ҙә китап уҡыманың, уны үҙ ҡулың менән дә яҙманың. Юҡһа, ялғанға һанаусылар** (ошо хаҡта) **шиккә төшөр ине»** *(Ҡөрьән, 29:48)*.

## Хәдиджәгә өйләнеү

Егерме биш йәшкә еткәс, Мөхәммәт ﷺ Ҡурәйш халҡы араһында зирәклеге, яҡшы холҡо һәм йүнселлеге менән хөрмәт ҡаҙанған Хәдиджә исемле ҡырҡ йәшлек тол ҡатынға өйләнә. Был бай ҡатын үҙенең сауҙагәрлек эштәрен алып барыу өсөн ир-егеттәрҙе яллаған була. Шулай бер мәл ул Мөхәммәтте ﷺ яллай ҙа уның ни тиклем ышаныслы, яҡшы холоҡло, киң күңелле икәнен шәхсән күреп белә. Арыраҡ, күп кенә күренекле Ҡурәйш ирҙәренең һоратыуына ҡарамаҫтан, нәҡ Мөхәммәткә ﷺ кейәүгә сығырға ҡарар итә һәм уға был теләген үҙе еткерә. Мөхәммәт ﷺ Хәдиджәнең тәҡдименә риза була, матур итеп туй үткәреп, Әбү Талибтың вәғәзен тыңлап, никахлашып ҡуялар.

Хәдиджә – Пәйғәмбәрҙең ﷺ тәүге ҡатыны. Шулай уҡ ул – Пәйғәмбәрҙең ﷺ Ибраһимдан башҡа бөтә балаларының да әсәһе. Хәдиджә иң беренсе булып Исламды ҡабул итәсәк, иренә хаҡ динде таратыу эшендә бөтә яҡлап терәк буласаҡ һәм бөтөн байлығын Аллаһ юлында тотонасаҡ.

## Кәғбәне төҙөкләндереү тарихы

Мөхәммәткә ﷺ утыҙ биш йәш булғанда Мәккә халҡы Кәғбәне төҙөкләндерергә, көслө ямғырҙар арҡаһында нык ҡына зыян күргән Изге йортто һүтеп, ҡабаттан тергеҙергә ҡарар итә. Әммә, Ҡараташты

элекке урынына беркетеү мәсьәләһенә килеп төртөлгәс, бик ҡыҙыу бәхәс ҡуба. Һәр ҡәбилә, һәр ара был дәрәжәле ғәмәлдең үҙ өлөшөнә төшөүен теләй. Ҡыҙыу ҡанлы ғәрәптәргә тағы ла ҡәбилә-ара һуғыш сығыу хәүефе янай башлай.

Талаша торғас, араларынан берәү: «Әйҙәгеҙ, хәҙер кем Харам мәсете ишектәрен беренсе булып асып инә, шул барыһын да хәл итһен!» – тип тәҡдим яһай. Уның менән килешәләр. Шул саҡ иң беренсе булып Мөхәммәт ﷺ килеп инмәһенме! Уны күргәс, барыһы ла: «Был Әмин бит! Беҙ уның менән бик риза!» – тип шатланыша.

Ул ﷺ кейем һорап ала ла, ташты шунда һалып: «Һәр ҡәбилә башлығы ошо кейемдең берәр мөйөшөнән тотһон да, ташты урынына күмәкләп беркетәйек», – ти. Шулай итеп, Мөхәммәт ﷺ хикмәт менән Мәккә халҡын һуғыштан йолоп алып ҡала.

## Намыҫ килешеүе

Шулай уҡ Мөхәммәткә ﷺ «Намыҫ килешеүе»нә шаһитлыҡ ҡылырға тура килә. Ғәрәптәр өсөн быға тиклем ишетелмәгән әһәмиәтле бер килешеү була ул.

Зүбәйд тигән ырыуҙан бер ир-егеттең тауарын Ҡурәйштәге әл-Ғәс ибн Вәил исемле атаҡлы кеше бурысҡа тип ала ла, кире ҡайтармай, аҡсаһын да түләмәй. Теге меҫкен Мәккәгә килеп, абруйлы заттарҙан ярҙам һорай, ләкин бер кем дә үҙ ырыуҙашына ҡаршы барырға, дошманлашырға теләмәй. Ахырҙа был ир, бейек урынға менеп, бөтә Мәккә халҡын ярҙамға саҡыра. Намыҫлылыҡ, изгелек тойғолары уянып, ҡайһы берәүҙәр рәнйетелеүсене яҡлап сыға. Күмәкләп йыйылышып, Аллаһ исеме менән ант итеп, ҡулға-ҡул тотоношоп, бергә булырға һәм бынан ары һәр саҡ әлеге ир кеүек йәбер күргәндәргә ярҙамлашырға һүҙ бирәләр. Ғәрәптәр, был килешеүҙе «Намыҫ килешеүе» тип атап: «Улар намыҫ менән эш итә», – ти. Һуңынан ошо кешеләр бергәләп әл-Ғәс ибн Вәилгә барып, тейешле тауарын тартып ала ла хужаһына кире ҡайтара.

Мөхәммәт ﷺ тә бара ул йыйылышҡа. Пәйғәмбәр булғандан һуң да шул ваҡиғала ҡатнашыуы менән ғорурланыуын дауам итә. Был хаҡта ул ﷺ: «Мин Ғабдуллаһ ибн Джүдғән өйөндәге килешеүҙең шаһитымын. Улар, намыҫ буйынса, тейешлеһен эйәһенә ҡайтарыу хаҡында килешеү төҙөнө һәм шунан ары Мәккәлә йәберләүсе йәберләнеүсенән өҫтөн һаналманы», – тип һөйләр була.



# *ПӘЙҒӘМБӘРЛЕК МИССИЯҺЫ МӘККӘ ОСОРО*

## Хира мәмерйәһендә

Мөхәммәткә ﷺ ҡырҡ йәш тулыуға өс йыл ҡалғас, уға пәйғәмбәрлек вазифаһы йөкмәтелеү мәле яҡынлашыуы үҙен һиҙҙерә. Тирә-яҡта ҡараңғылыҡ көсәйгән, боҙоҡлоҡ, наҙанлыҡ күренештәре ифрат артҡан ваҡыт. Буласаҡ пәйғәмбәрҙең ﷺ борсолоу һәм уйланыуҙары бик ныҡ көсәйә. Ҡала эсендәге ығы-зығылы һәм әҙәпһеҙлек өҫтөнлөк алған тормоштан ҡасып, ул күберәк аулаҡта булырға, яңғыҙ ҡалырға тырыша башлай. Бының өсөн, етерлек аҙыҡ алып, тауҙар араһына сығып китергә ғәҙәтләнә. Бигерәк тә һәр йылдың Рамаҙан айын Хира тауы мәмерйәһендә ғибәҙәттәрҙә үткәрә. Төндәрен мөғжизәле, матур, илаһи төштәр күрә башлай – был уның пәйғәмбәрлегенең тәүге билдәләре була.

## Миссияның башланыуы

Билгеләнгән көн, ниһайәт, килеп етә. Был хәл миләди иҫәп менән 610 йылда, дүшәмбе, Рамаҙан айының ун етенсе (икенсе версия буйынса – егерме беренсе) көнөндә, Мөхәммәткә ﷺ ҡырҡ беренсе йәш киткәндә, Хира тауы мәмерйәһендә таңға ҡарай була.

Ҡапыл Ябраил фәрештә пәйҙә булып:

– **«Уҡы!»** – ти. Мөхәммәт ﷺ, аптырап:

– Мин бит уҡый белмәйем, – тип яуап бирә. Шул ваҡыт фәрештә уны ныҡ итеп ҡосаҡлап ҡыҫа ла, кире ебәреп:

– **«Уҡы!»** – ти тағы.

– Мин уҡый белмәйем! – тип тағы ҡаршы яуап бирә Мөхәммәт ﷺ. Ябраил фәрештә уны икенсегә ныҡ итеп ҡосаҡлап ҡыҫа ла, тағы кире ебәреп:

**– «Уҡы! Барлыҡҡа килтергән Раббың исеме менән! Ул кешене ойошҡан ҡандан бар итте. Уҡы! Раббың һинең – иң йомарты! Ул ҡәләм менән өйрәтте, кешегә ул белмәгән нәмәләрҙе өйрәтте»,** – тип Мөхәммәт пәйғәмбәргә ﷺ Аллаһтан тәүге аяттарҙы *(Ҡөрьән, 96:1-5)* тапшыра.

Ғүмерҙә лә ишетелмәгән, күрелмәгән хәлдән Аллаһ рәсүле ﷺ ҡурҡып ҡала. «Нимә булды был?» – тип ныҡ борсолоп, ашыға-ашыға өйөнә ҡайтып инә лә, дер ҡалтыранып: «Ҡаплағыҙ мине, ышыҡлағыҙ, ҡурҡам!» – тип үтенә.

Тынысланғас, Хәдиджә бының сәбәбен һорай. Аллаһ рәсүле ﷺ уға үҙе менән булған ваҡиғаны һөйләп бирә. Аҡыллы ҡатын пәйғәмбәрҙәр һәм фәрештәләр хаҡында ишеткән була. Үҙ иренең холҡо, әҙәбе, иманлылығы тураһында ла яҡшы белә, уның гел Аллаһ һаҡлауы аҫтында булыуына, үҙ халҡы араһынан ниндәйҙер бөйөк эш өсөн һайланған кеше икәненә төшөнә. Ундай саф күңелле, динле кешеләргә ен ҡағылыуы йә шайтан килеүе мөмкин түгел. Ошоларҙы аңлаған иманлы ҡатын ныҡлы ышаныс менән: «Юҡ, юҡ! Аллаһ менән ант итәм! Аллаһ һине һис ҡасан ояҡа ҡалдырмаясаҡ! Һин бит туғандарың менән тығыҙ аралашаһың, етемдәр, мохтаждар күңелен күрәһең, ҡунаҡтарға һәр саҡ шатһың һәм кешеләргә гел ярҙам итәһең!» – ти.

## Үәраҡа ибн Нәүфәл

Хәдиджәнең йәһилиәт ваҡытында христиан диненә күскән, уҡымышлы, Тәүратты яҡшы белгән, әммә хәҙер инде ныҡ ҡына ҡартайған һәм һуҡырайған Үәраҡа ибн Нәүфәл исемле ике туған ағаһы була. Мөхәммәт ﷺ менән ҡатыны, мәмерйәләге хәл тураһында

ни әйтерен ишетергә теләп, уның янына юллана. Аллаһ рәсүле ﷺ үҙ күргәндәрен һөйләп биргәс, Үәраҡа:

– Йәнем Уның ҡулында булған Аллаһ менән ант итәм, һин – ошо халыҡтың пәйғәмбәре! Һинең яныңа Муса пәйғәмбәргә лә килгән Ябраил фәрештә төшкән. Әммә халҡың һине алдаҡсыға һанаясаҡ, төрлө ыҙалатыуҙарға дусар итәсәк һәм һине ҡыуасаҡ, ғәмәлдәреңә ҡаршы көрәшәсәк, – ти.

Ҡыуыласағы хаҡында ишеткәс, Аллаһ рәсүле ﷺ аптырап ҡала. Ул бит Ҡурәйш халҡы араһында бик хөрмәтле кеше әле, тоғро, ғәҙел булыуы өсөн яратып, «Әмин» тип кенә йөрөтәләр! Шуға ул ﷺ был хәбәргә ышана алмай:

– Улар мине ҡыуырҙармы икән ни? – ти. Үәраҡа:

– Эйе! Һин алып киләсәк тәғлимәт һымаҡ нәмәләр тәҡдим итеп, халҡының ҡаршылығына дусар булмаған берәү ҙә юҡ әле. Их, шул көндәргә тиклем йәшәй алһам, һиңә ярҙам итер инем! – ти.

Күп тә үтмәй, Үәраҡа ҡартлыҡтан үлеп китә, ә Мөхәммәткә ﷺ бынан ары оҙаҡ ҡына ваҡыт аяттар бөтөнләй төшөрөлмәй тора. Күпмелер көндәр уҙғас, Аллаһ рәсүле ﷺ тынысланып, яңы аяттар ҡабул итергә әҙер булғас, Ҡөрьән яйлап-яйлап тағы төшөрөлә башлай, шунан ары инде вәхи килеүе бер ҡасан да туҡталмай.

## Тәүге мосолмандар

Хәдиджәнән һуң Ислам динен Аллаһ рәсүленең ﷺ өйөндә тәрбиәләнеүсе ике кеше – уның ﷺ ун йәшлек ике туған ҡустыһы Ғәли ибн Әбү Талиб һәм хеҙмәтсеһе Зәйд ибн Хәрисә – ҡабул итә. Ғаилә ағзаларының иң тәүгеләрҙән булып Мөхәммәт пәйғәмбәргә ﷺ ышаныуҙары тәбиғи. Улар – бер өйҙә йәшәп, бер-берેһен бик яҡшы белеп, Мөхәммәттең ﷺ ни тиклем аҫыл зат, ниндәй күркәм холоҡ эйәһе икәнен үҙ күҙҙәре менән күреп йөрөгән кешеләр бит.

Бер үк ваҡытта Аллаһ рәсүле ﷺ менән электән бергә булған һәм уның иң яҡын дуҫына әйләнгән Әбү Бәкр ҙә Исламға килә. Үҙенең аҡыллы, миһырбанлы булыуы, һәр нәмәне уйлап эшләүе менән хөрмәт ҡаҙанған был аҫыл затты ла бөтә Мәккә халҡы бик яратҡан була. Дингә килеүенең беренсе көндәренән үк Әбү Бәкр Аллаһ юлында бик әүҙем эшләй башлай: шунда уҡ бүтәндәрҙе – ышаныслы дуҫтарын, Ҡурәйш ырыуының ихласлығы, изгелеклелеге, аңлылығы менән айырылып торған күренекле ирҙәрен – Исламға саҡыра. Уның дәғүәтен ҡабул ҡылып, Мәккәнең юғары дәрәжәле кешеләре Усман ибн Ғәффән, Зөбәйер ибнүл-Ғәүүәм, Абдуррахман ибн Ғәүф, Сәғд ибн Әбү Үәҡҡас, Талха ибн Ғөбәйҙуллаһ мосолманлыҡтары тураһында шаһитлыҡ итә.

Тиҙҙән улар артынан башҡа ҡурәйштәр ҙә эйәрә: Әбү Ғүбәйдә, Әрҡам, Усман ибн Мәҙғүн, Ғүбәйдә ибнүл-Хәриҫ, Сәғид ибн Зәйд, Хәббәб, Ғабдуллаһ ибн Мәсғүд, Ғәммәр ибн Йәсир һәм башҡалар. Аллаһ уларҙың барыһы менән дә риза булһын!

Ир-егеттәр ҙә, ҡатын-ҡыҙҙар ҙа күпләп-күпләп Исламға килә башлай.

### Сафа битләүенән асыҡтан-асыҡ саҡырыу

Өс йыл дауамында Пәйғәмбәр ﷺ үҙ хәлен йәшереп йөрөй. Шунан һуң Аллаһ уға дине хаҡында бөтәһенә лә асыҡтан-асыҡ белдерергә ҡуша: **«Һиңә нимә әмер ителә, шуны асыҡ итеп һөйлә һәм мөшриктәрҙән йөҙ сөйөр!»** *(Ҡөрьән, 15:94)*.

Аллаһ рәсүле ﷺ Сафа тауына сыға ла көслө тауыш менән: «Ҡарауыл!» – тип ҡысҡырып ебәрә. Кемдер дошман яҡынлашып килеүен йәки илгә бүтән берәй бәлә янауын белеп ҡалһа, шулай һөрәнләр булған. Шуға ла халыҡ оҙаҡ көттөрмәй, тиҙ арала саҡырған тауышҡа йыйыла, килә алмағаны үҙе урынына берәйһен ебәрә.

Халыҡ йыйылғас, Аллаһ рәсүле ﷺ:

– Эй, Ғәбделмотталиб улдары! Эй, Фиһр улдары! Эй, Кәғб уландары! Әгәр ҙә мин һеҙгә, ошо тау артында бер һыбайлы ғәскәр бар һәм ул һеҙгә һөжүм итергә йыйына, тип әйтһәм, миңә ышаныр инегеҙме?! – тип һорай. Ғәрәптәр, уның гел дөрөҫ һүҙ һөйләгәнен белгәнлектән:

– Эйе! Беҙ һинән бер ҡасан да ялған ишеткәнебеҙ юҡ бит, – тип яуап бирә.

Аллаһ рәсүле ﷺ артабан:

– Улайһа, тыңлағыҙ! Мин – һеҙгә ебәрелгән пәйғәмбәр! Мин һеҙҙе алда буласаҡ оло ҡурҡыныстар тураһында иҫкәртәм! Эй, Ҡурәйш халҡы! Үҙ йәндәрегеҙҙе үҙегеҙ Аллаһтан һатып алығыҙ, мин һеҙгә бер нисек тә ярҙам итә алмайым! Уттан ҡасығыҙ! Мин һеҙҙе Аллаһ язаһынан бер нисек тә һаҡлай алмайым!.. – тип оран һала ла, һәр араға айырым-айырым өндәшеп, Исламға инергә, “Аллаһтан башҡа табыныуға лайыҡ илаһ юҡ һәм Мөхәммәт – Уның рәсүле” тип шәһәҙәт әйтергә саҡыра.

Халыҡ ни тип яуап бирергә лә белмәй. Бөтәһе менән бергә үҫкән, бергә йәшәгән кешенең шулай бер көн килеп үҙен пәйғәмбәр тип иғлан итеүе улар өсөн сәйер була. Шул ваҡыт Аллаһ рәсүленең ﷺ бабаһы (атаһының бер туған ағаһы) Әбү Ләһәб:

– Ҡалған көнөң буш булһын! Ошоно әйтер өсөн беҙҙе йыйҙыңмы ни?! – ти ҙә, боролоп ҡайтып китә, ҡалған халыҡ та уның артынса таралыша башлай.

Әйткәндәй, беренсе көндәрҙән үк Исламға ҡаршы сыҡҡан Әбү Ләһәб ғүмеренең ахырынаса шулай кафыр булып ҡаласаҡ һәм Аллаһ рәсүленә ﷺ бик күп ыҙалыҡтар килтерәсәк. Уның тураһында, ғибрәт булһын өсөн, Ҡөрьәндә айырым сүрә (“Әл-Мәсәд”) бар.

## Халыҡ менән дошманлашыу

Аллаһ рәсүле ﷺ, Раббыһының әмеренә буйһоноп, хәҡиҡәт өсөн көрәшә башлай: ялған илаһтарҙы фаш итә, бөтә ғибәҙәттәрҙе лә бер Аллаһҡа ғына бағышларға асыҡтан-асыҡ саҡыра. Ә халыҡ, бигерәк тә ырыу-ҡәбилә башлыҡтары, быны ата-бабалар динен мыҫҡыллау, илаһтарҙы асыуландырыу тип күреп, Мөхәммәттең ﷺ дәғүәтен ҡабул итмәй, хатта уны тиҙерәк туҡтатыу, ҡаршы саралар уйлап табыу хаҡында ҡайғырта башлай.

Иң тәүҙә Аллаһ рәсүле ﷺ тураһында төрлө имеш-мимеш тараталар, уға «Сихырсы» тигән исем тағалар, юлда тап булғанында теләһә ниндәй һүҙҙәр әйтеп, мыҫҡыллайҙар; бүтән мосолмандарҙан да көләләр, уларҙы хыянатсылыҡта ғәйепләйҙәр. Әммә Ислам дине таралыуын дауам итә, бигерәк тә фәҡирҙәр, ҡолдар, йәберләнгәндәр яңы дингә күпләп килә.

Ахырҙа, ырыуҙың абруйлы кешеһе һәм Пәйғәмбәрҙең ﷺ туғаны, яҡлаусыһы булараҡ, Әбү Талибҡа бер төркөм вәкил йыйылышып килеп:

– Эй, Әбү Талиб! Һинең туғаныңдың улы беҙҙең илаһтарҙы кәмһетә, динебеҙҙе шелтәләй, уны иҫәрлек тип атай, ата-бабаларыбыҙҙы дөрөҫ юлда булмауҙа, аҙашыуҙа ғәйепләй. Йә һин уны тый, һәм ул беҙгә бүтән ҡағылмаһын, йә беҙгә тапшыр – беҙ нимә эшләтергә белербеҙ! Һин бит беҙҙең менән бер диндә! – ти.

Әбү Талиб йомшаҡ ҡына һөйләшеп, матур итеп яуап бирә лә, уларҙы кире бороп ҡайтара.

Күпмелер ваҡыттан һуң Ҡурәйш аҡһөйәктәре ҡабаттан Әбү Талибҡа килеп:

– Әбү Талиб! Һин бит олпат, беҙҙең арала дан һәм хөрмәт ҡаҙанған кеше. Беҙ бит һинән туғаныңды тыйыуҙы һораныҡ, ләкин һин быны эшләмәнең. Беҙ башҡаса ата-бабаларыбыҙҙы һәм илаһтарыбыҙҙы кәмһетеүгә, динебеҙҙе кире ҡағыуға түҙергә йыйынмайбыҙ. Йә һин

уны тыяһың, йә беҙ уға ла, һиңә лә ҡаршы ҡаты көрәш башларға мәжбүр булабыҙ – ике яҡтың береһе һәләк булғансы! – тиҙәр.

Әбү Талиб өсөн үҙ халҡынан айырылыу һәм улар менән дошманлашыу бик ауыр хәл була. Шуға ул Аллаһ рәсүле ﷺ менән күрешеп, унан:

– Эй, улым! Халҡың миңә фәлән-фәлән һүҙҙәр менән килде. Мине лә, үҙеңде лә йәллә инде. Күтәрә алмаҫтай эштәрҙе башҡарырға мәжбүр итмә! – тип үтенә.

Аллаһ рәсүле ﷺ үҙенең арҡаһында бабаһының хәсрәткә батыуын аңлай. Бынан ары Әбү Талиб уға ярҙам итә алмаҫ, уның менән бергә булмаҫ, тип уйлай ҙа:

– Эй, бабам! Аллаһ менән ант итәм: уң ҡулыма – ҡояшты, һулына айҙы һалһалар ҙа, хатта үлем ҡурҡынысы янаһа ла, мин был эште ҡалдырмаясаҡмын! – ти, ә үҙенең күҙҙәренән йәш бәреп сыға. Шунан, китергә йыйынып, борола башлағас, Әбү Талиб:

– Туҡта, улым, кил яныма, – тип уны саҡырып ала. – Улым, ни теләйһең, шуны һөйлә. Аллаһ менән ант итәм: мин һине бер ҡасан да һатмам, ҡалдырмам!

## Мосолмандарҙы ыҙалатыуҙар

Пәйғәмбәр ﷺ Аллаһ Тәғәләнең юлына саҡырыуын дауам иткән. Ҡурәйш халҡы унан да, Әбү Талибтан да тамам өмөт өҙөп, бар асыуын ҡәбиләнең Ислам ҡабул иткән ярлыларына, ҡолдарына төшөргән. Хеҙмәтсе һәм ҡол мосолмандарҙы бикләп ҡуйып туҡмағандар, бик аҫтында ас һәм һыуһыҙ тотҡандар, көн үҙәгендә эҫе ергә алып сығып, төрлө ыҙылытыуҙарға дусар иткәндәр.

Мәҫәлән, Африканан килгән Билал исемле ҡол Ислам ҡабул иткәс, хужаһы Үмәййә ибн Хәләф уны томра көндө ҡояш аҫтына алып сыҡҡан да, ҡыҙыу ергә арҡаһы менән ҡолатып, өҫтөнә ҙур, ауыр таш һалырға бойорған. Үҙе:

– Аллаһ менән ант итәм! Үлмәйенсә йәки Мөхәммәттән баш тартмайынса, ошолай ятасаҡһың! Ләт менән Ғүззәгә иман килтер! – тип екеренгән. Ә Билал, ауыр таш аҫтында ятһа ла, Аллаһтың берлеген белдереп:

– Берәү! Берәү!.. – тип ҡат-ҡат ҡабатлаған.

Билалды бүтән төрлө яза биреп тә күп ыҙалатҡандар. Был хәлде аҙаҡ Әбү Бәкр күреп ҡалып, Үмәййәгә күп итеп аҡса түләгән дә, Билалды һатып алып, ҡоллоҡтан азат иткән. Унан тыш, Әбү Бәкр мосолман булған тағы ла бихисап ҡолдо, хужаларынан шулай һатып алып, иреккә сығарған.

Бәнү Мәхзүм кешеләре лә Исламға ғаиләһе менән килгән Ғәммәр ибн Йәсирҙе һәм уның ата-әсәһен, эҫе көндә сүллеккә алып сығып, бәйләп ҡуйып, төрлөсә яфалай. Ғәммәрҙең атаһы быңдай һынауҙарҙы күтәрә алмай, үлеп китә. Әсәһен иһә Әбү Джәһл исемле ата кафыр һөңгө менән сәнсеп үлтерә (был ҡатын Ислам тарихына беренсе шәһит сифатында индерелгән, Аллаһ унан риза булһын!). Ғәммәр, оҙаҡ интектергәстәр, берсә өҫтөнә ауыр таш һалып, берсә һыуға батырып ыҙалатҡастар, ахырҙа мөшриктәр теләгән һүҙҙе әйтә. Әммә яуыздарҙың ҡулдарынан ҡотолоу менән кире Ислам диненә ҡайта.

Шул уҡ ваҡытта ҡайһы бер мосолмандар абруйлы мөшриктәрҙең һағы аҫтында була. Мәҫәлән, Усман ибн Мәҙғүн исемле сәхәбәне Ҡурәйштең Вәлид ибн Мүғира тигән затлы кешеһе яҡлап йөрөтә. Аҙаҡ, күңеле быңдай хәлде ҡабул итмәй башлағас, Усман, уның яҡлауынан баш тартып: «Аллаһтан башҡа бер кемдең дә яҡлауын теләмәйем», – тип белдерә. Көндәрҙән бер көндө Усман менән бер мөшрик араһында бәхәс ҡубып, тегеһе Усмандың күҙен күгәрткәнсе һуҡҡас, быны ситтән күҙәтеп ултырған Вәлид ибн Мүғира:

– Һинең быңдай хәлдән ҡотолоп ҡалырға мөмкинлегең бар ине, ҡустым, – ти.

– Аллаһ менән ант итәм: Аллаһ хаҡына икенсе күҙемде лә ҡуйырға әҙермен! – тип яуаплай уға Усман.

**Пәйғәмбәргә ﷺ һәм Әбү Бәкргә ташланғандары**

Хеҙмәтселәренең һәм улдарының, Исламдан баш тартып, элекке диненә ҡайтыуынан, Мөхәммәттең ﷺ дә, ауырлыҡтарға бирешеп, улар яҡлы булып китеүенән тамам өмөт өҙгәс, Ҡурәйштеңботҡа табыныусылары Аллаһ рәсүленә ﷺ ҡаршы үҙҙәренең иҫәрҙәрен ҡоторта башлай. Тегеләре иһә төрлөсә этлектәр ҡылып, аяуһыҙлыҡ күрһәтеп, Аллаһ рәсүленә ﷺ ыҙа килтерер өсөн нимәгә генә бармай: үсекләйҙәр, киҙәнәләр, юлына сәнскеле ботаҡтар ташлайҙар, өйө алдына, ашы бешкән ҡаҙанға сүп-сар ырғыталар...

Мәҫәлән, бер мәл Пәйғәмбәр ﷺ Харам мәсетендә сәждәлә булған ваҡытта берәү уның елкәһенә дөйәнең эсәк-ҡарынын һалып китә. Һәм Аллаһ рәсүле ﷺ шул килеш сәждәлә ҡала, кире ҡалҡынмай. Ҡыҙы Фатима йүгереп килеп, бындай әшәкелекте эшләүсене ҡарғай-ҡарғай, атаһының арҡаһынан бысраҡтарҙы алып ташлай башлай. Шунан һуң ғына Аллаһ рәсүле ﷺ кире тора, ул да кафырҙарҙы ҡарғай.

Бер көн, ҡурәйштәр Кәғбәнең хижер тигән бер махсус урынында йыйылышып ултырған ваҡытта, Пәйғәмбәр ﷺ килеп сыға ла, Изге йорт тирәләй тауаф ҡыла башлай. Эргәләренән өйөрөлөп үткән һайын тегеләр Аллаһ рәсүленә ﷺ яман ҡысҡырып, уны йәберләргә тырыша. Был хәл өс тапҡыр ҡабатланғас, Аллаһ рәсүле ﷺ: «Эй, һеҙ! Белегеҙ! Аллаһ менән ант итәм: үлемегеҙ – минең ҡулымдан!» – тип ҡаты киҫәтә. Бындайҙы ишетеп, тегеләр ҡапыл ҡурҡып ҡатып ҡала һәм йомшаҡ һүҙ әйтеп аҡланырға тырыша.

Иртәгәһенә, шул уҡ урында йыйылышып ултырғандарында, тағы ла Мөхәммәт ﷺ килеп сыҡҡас, ҡапыл бер кешеләй күмәкләшеп, уға ташланалар. Уратып алып, берәүһе ныҡ итеп Аллаһ рәсүленең ﷺ кейеменән тарта, икенсеһе әсе һүҙҙәр менән мыҫҡыл итә, өсөнсөһө

этә башлай. Шунан аҙаҡ Пәйғәмбәрҙең ﷺ башы аша арттан туҡыма ташлайҙар ҙа, уның муйынын быуырға керешәләр. Шул ваҡыт Әбү Бәкр килеп сығып: «Эй, һеҙ! Раббым – Аллаһ, тип әйткән өсөн генә кешене үлтерергә әҙерһегеҙме?!» – тип ҡысҡырып ебәрә лә, тегеләрҙе этеп-төртөп, Аллаһ рәсүлен ﷺ яһилдар ҡулынан ысҡындыра.

Әммә шул уҡ көндө был исәүәндәр Әбү Бәкрҙең яңғыҙын тап итеп, бөтә асыуын уға төшөрә. Сәсенән тартҡыслап, һаҡалынан һөйрәтеп йөрөп бәргесләйҙәр, башын ныҡ итеп типкеләйҙәр. Туҡмалыусының йөҙө танымаҫлыҡ хәлгә етә, хатта, битенә ҡарап, танауын да айырып булмай. Аҙаҡ Әбү Бәкрҙе туған тип һаналған Бәнү Тәйм араһы кешеләре күтәреп алып ҡайта, уның үлерендә шикләнмәйҙәр ҙә. Әммә Әбү Бәкр көн аҙағына ҡарай телгә килеп: «Аллаһ рәсүленә теймәгәндәрме?» – тип һорай. Янындағылар уны әрләргә тотона. Эргәһенә Ислам ҡабул итеүселәрҙән Өммө Йәмил килгәс, Әбү Бәкр Пәйғәмбәр ﷺ хаҡында унан һораша.

– Тере ул, һау-сәләмәт, – тип яуап бирә ҡатын.

– Аллаһ менән ант итәм: Мөхәммәтте үҙем күрмәйенсә, ауыҙыма тәғәм ризыҡ ҡапмаясаҡмын, хатта бер йотом һыу ҙа эсмәйәсәкмен, – ти Әбү Бәкр.

Ахырыһы, әсәһе менән Өммө Йәмил, бөтәһенең дә йоҡларға ятҡанын көтә лә, уны Аллаһ рәсүленә ﷺ күтәреп алып сығып китә. Күрешкән ваҡыттарында Пәйғәмбәр ﷺ Әбү Бәкрҙең әсәһе өсөн доға ҡыла һәм ҡатын Исламды ҡабул итә.

### Мосолмандарҙың Эфиопияға күсеп китеүе

Аллаһ рәсүле ﷺ, сәхәбәләренең ыҙа сигеүен күреп, уларға бер ни менән дә ярҙам итә алмауын аңлағас: «Эфиопия ерҙәренә барығыҙ. Уның батшаһы бер кемде лә сит итмәй, ҡыҫмай. Унда ғәҙеллек хөкөм һөрә. Аллаһ еңеллек биргәнсе, шунда булығыҙ», – тип ҡуша. Ошонан һуң бер төркөм мосолман Эфиопияға юллана,

был Исламдағы тәүге һижрәт була. Унда унлаған ир-егет үҙҙәренә әмир итеп Усман ибн Мәҙғүнде тәғәйенләй. Аҙаҡ Джәғфәр ибн Әбү Талиб та Африка иленә юл ала. Яйлап-яйлап башҡа мосолмандар ҙа Эфиопия еренә йыйыла башлай. Ҡайһы берәүҙәр ғаиләләре менән, бәғзеләр үҙҙәре генә килеп етә. Эфиопияға күсеп килеүселәрҙең дөйөм һаны һикһән өс була.

## Һижрәт ҡылыусыларҙы эҙәрлекләү

Ҡурәйш ырыуы кешеләре, мосолмандарҙың Эфиопия ерҙәрендә хәүефһеҙлектә булыуын аңлағас, ил батшаһы һәм патриархтар өсөн (Эфиопия ул ваҡытта христиан дәүләте була) Мәккәнән бик ҡиммәтле бүләктәр йыйып, Ғабдуллаһ ибн Әбү Рабиғә менән Ғәмр ибн әл-Ғәс исемле ике дәрәжәле ирен шунда илсе итеп ебәрә.

Эҙәрлекләүселәр иң тәүҙә, бүләктәре менән арбап, патриархтарҙы үҙ яғына ҡаратып ала. Шунан, батшаның янына ингәс:

– Ахмаҡ ир-егеттәр беҙҙән һеҙгә ҡасып китте. Улар үҙ халҡының диненән баш тартты, әммә һеҙҙең динегеҙҙе лә ҡабул итмәне. Улар бит быға тиклем һеҙ ҙә, беҙ ҙә ишетмәгән яңы бер дин менән йөрөй. Беҙҙе уларҙың аталары, ағалары һәм туғандары ебәрҙе – ахмаҡланып йөрөүселәрҙе кире ҡайтарырға ине, – тиҙәр. Патриархтар ҙа:

– Улар дөрөҫ әйтә, батшабыҙ. Тапшыр уларҙы туғандарына, – тип, быларҙың һүҙен йөпләргә тотона.

Батша асыуланып китеп, уларҙың һүҙен ҡабул итеүҙән, яҡлау эҙләп, ҡасып килеүселәрҙе кире ҡайтарып ебәреүҙән баш тарта. Шунан мосолмандар менән епископтарын үҙенә саҡыртып ала ла, мосолмандарҙан:

– Ниндәй дин һеҙҙең үҙ халҡығыҙҙан айырылыуығыҙға сәбәп булды, һеҙҙе хатта минең динемдә лә, башҡа диндәрҙе лә ҡабул ҡылыуҙан баш тартырға мәжбүр итте? - тип һорай.

Аллаһ рәсүленең ﷺ бабаһының улы Джәғфәр ибн Әбү Талиб урынынан тора ла былай тип яуап ҡайтара:

– Эй, батша! Беҙ мәжүси халыҡ булдыҡ, һынташтарға табындыҡ, үләкһә менән туҡландыҡ, яман эштәр ҡылдыҡ, күршеләребеҙгә яуызлыҡ килтерҙек, көслөрәгебеҙ көсһөҙҙәрҙе юҡ итте. Аллаһ Тәғәлә беҙгә үҙ арабыҙҙан пәйғәмбәр ебәргәнсе шулай ине. Беҙ Аллаһ рәсүленең ﷺ тоғролоғон, ғәҙеллеген һәм баҫалҡылығын беләбеҙ. Ул беҙҙе тик бер Аллаһҡа ғына табынырға саҡыра. Беҙ ошоғаса үҙебеҙ һәм ата-бабаларыбыҙ табынған боттарҙан баш тарттыҡ. Рәсүл беҙгә тик дөрөҫөн һөйләргә, аманатты һаҡларға, туғанлыҡ бәйләнештәрен ныҡ тоторға, күршеләргә яҡшы мөғәмәләлә булырға, ҡан түкмәҫкә, тыйылғандан тыйылырға ҡушты. Һәм беҙҙең өсөн зинаны, ялған һөйләүҙе, етемдәр малын ашауҙы харам ҡылды. Беҙ, ошоларҙы дөрөҫ тип табып, уға иман килтерҙек – Аллаһтан уға нимә килһә, беҙ шуға эйәрәбеҙ. Әммә халыҡ дошмандарса беҙгә ҡаршы сыҡты, ыҙалатты, динебеҙҙән айырмаҡсы булды. Улар беҙҙең, Аллаһҡа табыныуҙан баш тартып, кире һынташтарға баш эйә башлауыбыҙҙы, үҙҙәре яҡшы тип күргән алама ҡылыҡтарға кире әйләнеп ҡайтыуыбыҙҙы теләй. Беҙҙе шулай ҡыҫырыҡлағастары, беҙ һинең иленә юл алдыҡ. Йәбер-золомдан арыраҡ булырбыҙ, тигән өмөт менән, эй, батша!

Батша барыһын да ихтирам менән тыңлап ултырған да:

– Аллаһ тарафынан ебәрелгән иптәшегеҙ һөйләгән берәй нәмәне беҙгә лә уҡып ишеттерә алаһыңмы? – тип һораған.

– Эйе, – тигән дә Джәғфәр, «Мәрйәм» сүрәһенең башын һөйләп биргән.

Христиан батша, Ғайса (Иисус) пәйғәмбәрҙең әсәһе Мәрйәм тураһында тыңлай-тыңлай, һаҡалы еүешләнгәнсе илаған. Епископтары ла алдарындағы сәхифәләре һыуланғансы йәш түккән. Аҙаҡ батша:

– Ғайса ла ошондай уҡ хәбәр менән килгән ине. Тимәк, барыһы ла бер оянан сыҡҡан! – тип һоҡланыуын белдерә. Унан һуң Ҡурәйш илселәренә: – Китегеҙ! Аллаһ менән ант итәм: һеҙгә уларҙы кире ҡайтармаясаҡмын! – ти.

– Эй, батша! Улар Ғайса ибн Мәрйәм хаҡында бик яман хәбәр һөйләй бит! – ти һаман Ғәмр ибн әл-Ғәс.

– Ғайса хаҡында ни әйтерһегеҙ? – тип һорай батша мосолмандарҙан. Джәғфәр былай тип яуап бирә:

– Беҙ уның хаҡында Пәйғәмбәребеҙ ﷺ һөйләгәнде генә әйтәбеҙ. Ул – Аллаһтың ҡоло һәм рәсүле. Бер ир-егет тә ҡағылмаған ғиффәтле Мәрйәмгә Аллаһтың рух өрөүе сәбәпле донъяға килгән зат ул.

– Аллаһ менән ант итәм: Ғайса ибн Мәрйәм тураһында икенсе төрлө әйтеп тә булмай! – ти ҙә батша, мосолмандарға тағы ла хәүефһеҙлек вәғәҙә итеп, теге икәүҙе, бүләктәрен үҙҙәренә кире тапшырып, ҡайтарып ебәрә.

## Ғүтбә менән булған хәл

Аллаһ рәсүленең ﷺ сәхәбәләре күбәйгәндән-күбәйә барыуын күргәс, Ғүтбә ибн Рабиғә Ҡурәйш ырыуы аҡһөйәктәренән уға ﷺ бер эшлекле тәкдим яһарға рөхсәт һорай. Бәлки, ошо тәкдимде ҡабул итеп, үҙ дәғүәтен туҡтатыр, тип өмөтләнә. Ирҙе тыңлап бөткәс, ҡурәйштәр рөхсәт бирә.

Ғүтбә Пәйғәмбәргә ﷺ килеп, уның эргәһенә ултыра ла:

– Эй, ҡустым! Һин беҙҙең аранан сыҡҡан кеше һәм үҙ халҡыңа бик оло эш менән килдең. Ышаныуҙарын иҫәрлеккә һанап, диндәренә һәм илаһтарына һүҙ тейҙереп, уларҙы айырып бөттөң. Күптән үлеп киткән ата-бабаларын да көфөрлөктә ғәйепләнең. Тыңла әле мине, минең һиңә тәкдимдәрем бар. Уйлап ҡара, бәлки, береһен ҡабул итерһең, – тип өндәшә.

– Һөйлә, Әбү Вәлид! Тыңлайым, – ти уға Аллаһ рәсүле ﷺ.

– Ҡустым, әгәр һин ошо яңы динең аша байлыҡ көҫәйһең икән, беҙ һиңә күп итеп мал йыйып бирербеҙ – арабыҙҙа иң бай кеше һин булырһың. Әгәр ҙә инде абруй теләһәң, беҙ һине гел үҙ йыйылыштарыбыҙға саҡырырбыҙ һәм фекереңде ишетмәйенсә бер ҡарар ҙа ҡабул итмәҫбеҙ. Әгәр рәйеслек даулайһың икән, һине үҙебеҙгә хаким итеп ҡуяҫаҡбыҙ. Әгәр ҙә һиңә килгән нәмә берәй енфәлән булһа һәм уны үҙеңдән ҡыуып ебәрә алмай аҙапланһаң, беҙ иң яҡшы табиптар табырбыҙ ҙа һине тулыһынса һауыҡтырғансы күп итеп аҡса түләрбеҙ, – тип тәҡдимдәрен теҙеп һала Ғүтбә.

– Һөйләп бөттөңмө, Әбү Вәлид? – тип һорай Пәйғәмбәр ﷺ, теге тынып ҡалғас.

– Эйе, – ти Ғүтбә.

– Ә хәҙер һин мине тыңла, – ти ҙә Аллаһ рәсүле ﷺ, уға «Асыҡ аңлатылдылар» («Фүссыләт») сүрәһен уҡып ишеттерә – баштан алып, сәждә ҡылынырға тейешле 37-се аятҡа тиклем.

Ғүтбә, ҡулдарын артҡа ҡуйып, һәр аятты диҡҡәт менән тыңлай. Аллаһ рәсүле ﷺ, тейешле урынға еткәс, сәждә яһай ҙа:

– Һин кәрәклеһен ишеттең, Әбү Вәлид. Үҙең һайла! – ти.

Ғүтбә иптәштәре ҡырына килгәс, тегеләр бер-береһенә:

– Аллаһ менән ант итәбеҙ: Әбү Вәлид янıбыҙҙан киткәндә йөҙө былдай түгел ине, – тиешә. Ул:

– Мин быға тиклем бер ҡасан да ишетмәгән һүҙҙәрҙе ишеттем! Аллаһ менән ант итәм, был шиғриәт тә, сихыр ҙа, арбау ҙа түгел. Эй, ҡурәйштәр, тыңлағыҙ! Был кешегә эштәрен башҡарырға ҡамасауламағыҙ һәм унан ары тороғоҙ! – ти.

Иптәштәре:

– Ул һине сихырлаған! Теле менән арбаған! – тип шаулаша башлай. Әбү Вәлид:

– Был минең фекерем. Нимә теләйһегеҙ, шуны эшләгеҙ, – тип кенә ҡуя.

### Хәмзәнең Ислам ҡабул итеүе

Аллаһ рәсүленең ﷺ атаһының бер туған ағаһы Хәмзә ибн Ғәбделмотталиб бик ҡыйыу, көслө, мыҡты кәүҙәле, халыҡ араһында абруй тотҡан бер зат була.

Бер көндө мөшриктәрҙең башлығы Әбү Джәһл Сафа тауы эргәһендә Аллаһ рәсүлен ﷺ тап итеп, уны төрлө алама һүҙҙәр менән рәнйетергә тотона. Аҙаҡ ерҙән таш алып һуғып, Пәйғәмбәрҙең ﷺ башын яралай. Аллаһ рәсүле ﷺ уға яуап итеп бер һүҙ ҙә әйтмәй, бер нәмә лә эшләмәй.

Тап ошо мәлдә Хәмзә һунарҙан ҡайтып төшкәс, Сафа тауы янында булған ваҡиғаны күреп торған бер хеҙмәтсеһе уға барыһын да һөйләп бирә. Үҙ ҡустыһы өсөн ярһып китеп, Хәмзә, ҡоралдарын да һалып тормай, ҡурәйштәр йыйылышып ултырған урынға тиҙ-тиҙ атлап барып инә лә, халыҡ араһында ултырған Әбү Джәһлде күреп ҡалып, яны менән тегенең башын ҡанатҡансы һуғып ебәрә. Шунан:

– Һин минең ҡустымды рәнйеттеңме?! Бел: хәҙер мин дә уның динендә, мин дә ул һөйләгәнде ҡабатлайым! – тип, үҙенең Ислам ҡабул итеүен белдерә. Барыһы ла тынып ҡала. Әбү Джәһл дә бер ни тип тә яуап бирә алмай.

Аҙаҡ Хәмзә Аллаһ рәсүлен ﷺ күреп, шаһитлыҡ һүҙҙәрен әйтеп, Ислам диненә күсеүен раҫлап ҡуя. Мәккәлә иң көслөләрҙән һаналған был дәрәжәле ир-егеттең Ислам ҡабул итеүе ҡурәйштәр өсөн бик ауыр хәл була. Ә мосолмандар Хәмзәне «Аллаһ арыҫланы» («Әсәдуллаһ») тип йөрөтә башлай. Ҡөрьән иңдерелеүҙең алтынсы йылы була был.

## Ғүмәрҙең Ислам ҡабул итеүе

Шулай уҡ, өс көн үткәс, Аллаһ Үҙ диненә ҡурәйштәр араһынан Исламға ҡарата иң ҙур дошманлыҡ күрһәтеүселәрҙең береһе Ғүмәр ибнүл-Хаттабтың иман килтереүе менән ярҙам итә. Дәрт-дарманы, беләк көсө һәм аҡыл зирәклеге менән бүтәндәрҙән өҫтөн торған йәш Ғүмәрҙе бөтәһе лә хөрмәт иткән була. Аллаһ рәсүле лә ﷺ, Исламға тап шундай шәхестәрҙең ныҡ кәрәклеген аңлап, уның өсөн Аллаһҡа айырым доға менән мөрәжәғәт итә.

Ғүмәрҙең бер туған һеңлеһе Фатима менән уның кейәүе Сәғид ибн Зәйд иң тәүгеләрҙән булып Ислам диненә керә. Ләкин башта быны Ғүмәрҙән йәшереп йөрөйҙәр, уның уҫаллығынан ҡурҡалар.

Бер көндө милләтсе Ғүмәр, элек берҙәм булған үҙ халҡының яңы дин арҡаһында хәҙер икегә бүленеүен күтәрә алмай, бөтә был «фетнә»гә тамам нөктә ҡуйыр өсөн Аллаһ рәсүлен ﷺ үлтерергә ҡарар итә. Эйе, аҙаҡ Мөхәммәттең ﷺ туғандары, ҡон ҡайтарыу йолаһы буйынса, уның үҙен дә үлтерәсәген аңлай, әммә, исмаһам, халҡым иркен тын алып ҡалыр, тип уйлай ул.

Ҡылысын алып, мосолмандар йыйылышҡан йортҡа шәп-шәп атлап китеп барғанында юлда уға туғаны Нүғәйм ибн Ғабдуллаһ тап була.

– Ҡайҙа китеп бараһың, Ғүмәр? – тип һорай Нүғәйм.

– Ҡурәйш ырыуын айырғыслап бөткән фетнәсе Мөхәммәт янына! Ул халыҡтың динен аҙашыуға һанай, илаһтарын ихтирам итмәй. Мин уны үлтерәсәкмен! – тип яуаплай Ғүмәр. Нүғәймдең дә мосолман булыуын ул әле белмәгән була.

Быны ишеткәс, Нүғәйм Аллаһ рәсүле ﷺ өсөн хафаланып, уны иҫкәртеп өлгөрөр өсөн ваҡыт даулап:

– Күҙҙәрең томаланған бит, эй, Ғүмәр! Бәлки, иң тәүҙә үҙ ғаиләң ағзалары менән хәлде асыҡлап, эштәреңде тәртипкә килтерерһең? – ти.

– Ҡайһы туғандарымды күҙ уңында тотаһың?! – тип һорай Ғүмәр.

– Фатима һеңлең менән Сәғид кейәүең, һиңә ҡарап тормайынса, күптән Ислам ҡабул иткән, – ти Нүғәйм.

Ғүмәр, ярһып китеп, Фатималарҙың өйөнә юл ала. Был ваҡытта Хәббәб исемле сәхәбә Фатима менән Сәғидкә «Таһә» сүрәһен өйрәтеп ултырған була. Ғүмәрҙең инеп килеүен ишетеп ҡалыу менән Хәббәб бер бәләкәй бүлмәгә инеп ҡаса, ә Фатима сүрә яҙылған сәхифәне йәшереп ҡуя. Ғүмәр килеп инә лә:

– Ниндәй мығырлау ул бында?! – тип һорай.

– Бер нәмә лә юҡ, – ти Фатима.

– Бар ине бит тауыш! Мин һеҙҙең Мөхәммәттең диненә эйәреүегеҙҙе беләм! – ти Ғүмәр һәм кейәүе Сәғидте эләктереп алып, туҡмарға тотона. Ирен яҡлашып, алдына килеп баҫҡан һеңлеһе Фатиманы ла осора һуғып ебәрә.

– Эйе, беҙ Аллаһҡа һәм Уның рәсүленә иман килтерҙек! Мәйелең: ни теләйһең, шуны эшлә! Һин хәҙер нимә ҡылһаң да, беҙгә барыбер! – тип ҡысҡыра ярһып киткән Фатима. Ғүмәр, үҙ һеңлеһен ҡанға тиклем яралауын күргәс, ҡылығы өсөн үкенеп, ҡапыл тынып ҡала. Шунан һеңлеһенә:

– Әле уҡып ултырған нәмәгеҙҙе миңә күрһәт әле, Мөхәммәттең нимә өйрәткәнен ҡарайым, – ти. Ғүмәр уҡый-яҙа белеүселәрҙән була.

– Әммә беҙ сәхифә өсөн ҡурҡабыҙ, – ти Фатима, борсолоуын белдереп. Ғүмәр, ант итеп, борсолмаҫҡа ҡуша. Һеңлеһе уның Исламға килеүенә нык өмөтләнә. Шуға ла Ғүмәрҙе:

– Эй, ағайым! Ләкин һин бысраҡһың, сәхифәгә тәһәрәтле көйө генә ҡағылалар, – тип, таҙарынырға өндәй.

Ғүмәр тәһәрәт алғас, йәш ҡатын ағаһына «Таһә» сүрәһе яҙылған ҡағыҙ киҫәген тоттора. Сүрәнең баштағы өлөшөн уҡыу менән:

– Ниндәй гүзәл һүҙҙәр! – тип һоҡланыуын белдерә Ғүмәр. Быны ишеткән Хәббәб йәшенгән урынынан килеп сыға ла:

– Эй Ғүмәр! Аллаһ менән ант итәм, Аллаһ һиңә Үҙ пәйғәмбәренең доғаһында айырым урын бирҙе. Мин кисә унынﷺ: «Йә Аллаһ! Исламды ике Ғүмәрҙең береһе – йә Ғүмәр ибн Һишәм (Әбү Джәһл), йә Ғүмәр ибнүл-Хаттаб менән нығытһаң ине!» – тигәнен ишеттем! – ти.

Ғүмәр тағы ла Аллаһ рәсүле ﷺ һәм мосолмандар йыйылышып ултырған йортҡа юл ала. Хәҙер инде бөтөнләй икенсе маҡсат менән!

Барып, ишек шаҡығас, сәхәбәләрҙең береһе тишек аша ҡарай ҙа, ҡурҡып китеп:

– Ғүмәр был! Ҡылысы ла бар! – ти. Хәмзә:

– Булһа ни? Әгәр изгелек менән килһә, беҙ ҙә уға шундай уҡ менән яуап бирербеҙ. Әгәр яуызлыҡ менән килһә, үҙенең ҡылысы менән үҙен үк үлтерербеҙ, – ти.

– Эйе, инһен, – ти Аллаһ рәсүле ﷺ.

Ишекте асҡастар, Пәйғәмбәр ﷺ инеүсене ҡаршы алыу өсөн урынынан тора ла, Ғүмәрҙең билбауынан эләктереп алып, ныҡ итеп үҙенә тарта һәм:

– Тағы күпме, йә Ғүмәр?! Аллаһ һиңә берәй бәлә ебәрмәйенсә, туҡтамаҫһың инде! – ти. Шул ваҡыт Ғүмәр:

– Аллаһтан башҡа табыныуға лайыҡ илаһ юҡ, һәм һин – Аллаһтың рәсүле, тип шаһитлыҡ ҡылам! – тип иғлан итмәһенме!

Быны ишетеү менән йорт эсендә булғандар бер тауыштан: «Аллаһу әкбәр!» – тип ҡысҡырып ебәрә. Һәм уларҙың ҡыуаныс ораны хатта Кәғбә эргәһендә йыйылышып ултырған ҡурәйштәргә лә яңғырап барып етә.

Хәмзә менән Ғүмәрҙең Исламға килеүе мосолмандарға көс-ҡеүәт бирә, хәҙер улар үҙҙәрен яҡлай алғандай хәлдә була. Мөшриктәр ҙә, аҙаҡ Хәмзә менән Ғүмәрҙең яуап ҡайтарасағынан ҡурҡып, көсһөҙ мосолмандарға бынан ары теймәҫкә тырыша. Мосолмандар Кәғбә янында асыҡтан-асыҡ намаҙ уҡый, тауаф ҡыла һәм йыйылышып ултыра башлай.

### Ҡурәйш тарафынан бойкот

Ислам таралыуын төрлөсә тырышып та туҡтата алмағас һәм Аллаһ рәсүлен ﷺ бер нисек тә тыйып булмағас, Ҡурәйш ырыуы башлыҡтары күмәкләшеп йыйылып, Аллаһ рәсүленә ﷺ, мосолмандарға һәм Аллаһ рәсүлен ﷺ яҡлап йөрөткән Бәнү Һәшим, Бәнү Ғәбделмотталиб араларына ҡаршы шундай бойкот килешеүе төҙөй: улар менән никахлашмаҫҡа, һөйләшмәҫкә, осрашмаҫҡа, өйҙәренә инмәҫкә, ярҙамлашмаҫҡа, алыш-биреш итмәҫкә, тиҙәр. Мосолмандар Аллаһ рәсүлен ﷺ ҡурәйштәр хөкөмөнә тапшырып, унын үлтерелеүенә риза булғансы, йәнәһе. Әйткәндәрен ҡағыҙ битенә яҙып, ҡултамғалары менән раҫлап, Кәғбә эсенә беркетеп ҡуялар. Был хәл пәйғәмбәрлектең етенсе йылында була.

Бойкот башланғас, Бәнү Һәшим менән Бәнү Ғәбделмотталиб кешеләре, бергә көн итеү яҡшыраҡ булыр, тип, бөтәһе лә Әбү Талиб торған үҙәнгә күсенеп ултыра. Бары тик Әбү Ләһәб кенә, үҙ туғандарына хыянат итеп, ҡурәйштәр яғында ҡала.

Ҡурәйш халҡы бойкотта ҡалыусылар янына бер кемде лә ебәрмәй, уларға аҙыҡ һатмай, мосолмандарҙың үҙҙәренән дә бер ни ҙә ҡабул итмәй. Ситтән килгән сауҙагәрҙәрҙе лә ул яҡҡа индермәйҙәр, аҙыҡ-түлек тауарҙарын иһә, кәрәкһә лә, кәрәкмәһә лә, тулыһынса

үҙҙәре һатып алыр була – нисек тә бойкоттағыларға эләкмәһен, йәнәһе. Тиҙҙән Әбү Талиб үҙәнендә көслө аслыҡ башлана. Кешеләр ағас япраҡтары, хайуан тиреләре менән туҡлана. Ә астан илаған балаларҙың тауышы иһә әллә ҡайҙан ишетелеп торор була. Ҡайһы бер ҡурәйштәр генә, туғанлыҡ бәйләнешен өҙөргә теләмәйенсә, бойкоттағылар янына йәшерен рәүештә килеп йөрөй, аҙмы-күпме булһа ла ризыҡ, кәрәк-яраҡ менән тәьмин итәләр (мәҫәлән, Хәдиджәнең туғандары).

Был хәл шулай өс йыл тирәһе дауам итә. Әбү Талиб та, ҡалған туғандары ла бөтә был ыҙалыҡтарға түҙә, бер кем дә Пәйғәмбәрҙе ﷺ битәрләмәй, бер кем дә уны ﷺ һатмай (ә бит улар араһында байтаҡ ҡына кафыр ҙа йәшәй – туғанлыҡ рухы элек бына нисек көслө булған!). Аллаһ рәсүле ﷺ һәм ҡалған мосолмандар иһә үҙ эшен туҡтатмай: көндәрен дә, төндәрен дә, йәшерен дә, асыҡ та халыҡты тура юлға саҡыра, Ислам динен аңлата.

### Бойкотты туҡтатыу

Тиҙҙән ҡайһы бер намыҫлы ҡурәйштәр Һәшим ибн Ғәмр етәкселегендә был бойкотҡа ҡаршы сыға. Улар үҙҙәренең рәхәтлектә йәшәп, бүтән ырыуҙаштарының эргәлә генә аслыҡта көн күреүенә сыҙай алмай, әлеге ҡарарҙы ғәҙел түгел тип һанай һәм ул ҡағыҙҙы юҡ итергә, бойкотты туҡтатырға килешәләр.

Шунан, ҡурәйштәр Кәғбә янында йыйылышып ултырған ваҡытта, Зүһәйр ибн Әбү Үмәййә исемле ир тора ла:

– Эй, Мәккә халҡы! Һеҙ ашайһығыҙ, кейенәһегеҙ, ә Бәнү Һәшим астан ҡырыла! Аллаһ менән ант итәм, ғәҙел булмаған ул килешеүҙе йыртҡыслап ташламайынса кире ултырмаясаҡмын! – ти.

Уның артынса тағы бер нисә ир тороп, был дәғүәне ҡеүәтләйҙәр. Әбү Джәһл уларға ҡаршы төшөп маташа, әммә бер ниндәй ҙә файҙа

сыҡмай, ғауға ҡуба. Шул ваҡыт Әбү Талиб килеп сыға ла былай тип белдерә:

– Улым Мөхәммәт миңә ул бойкот ҡағыҙының юҡҡа сығыуы тураһында әйтте. Кәғбәгә инеп ҡарағыҙ, уны термиттар ашап бөткән, бары тик Аллаһ исеме яҙылған урындарға ғына ҡағылмағандар. Әгәр улым яңылыш әйкән булһа, беҙ уны һеҙгә тапшырырбыҙ, әгәр дөрөҫ икән, бойкотты туҡтатығыҙ.

Ҡурәйштәр был шарт менән килешә. Сөнки, бер яҡтан, халыҡ та ҡаңғыра башланы, икенсе яҡтан, әгәр Мөхәммәттең ﷺ әйткәне дөрөҫкә сыҡмаһа, туғандары уны ҡаршы тороусылар ҡулына тапшырырға риза бит! Кәғбәгә инеп ҡараһалар, ысынлап та, ул бойкот тураһындағы килешеү актын бөжәктәр юҡҡа сығарған була, бары тик «Аллаһ» тип яҙылған урындар ғына шул көйө тороп ҡалған! Аллаһ рәсүленең ﷺ пәйғәмбәрлек миссияһы менән бәйле күмәк мөғжизәләренең береһе була был. Ҡурәйштәр бойкотты туҡтата, Мөхәммәт пәйғәмбәр ﷺ һәм уның туғандары, ҡәрҙәштәре кире элекке тормошҡа ҡайта.

## Әбү Талиб менән Хәдиджәнең вафаты

Әбү Талиб менән Хәдиджә бер үк йылды – пәйғәмбәрлектең унынсы йылында – бер-бер артлы вафат булып ҡала. Тәүҙә, бойкот тамамланғандан һуң ярты йыл үткәс, һикһәнде уҙған Әбү Талиб ауырып үлеп китә, шунан, тағы ике-өс айҙан һуң – алтмыш биш йәшлек Хәдиджә. Улар икеһе лә изге, ярҙамсыл кешеләрҙән була һәм Ислам диненең үҫеп, нығынып китеүенә баһалап бөткөһөҙ ҙур өлөш индерәләр. Әммә, шул уҡ ваҡытта, ул икәү араһында – ер менән күк алыҫлығындай айырма: Хәдиджә тәүге көндән үк Ислам ҡабул итә һәм үҙенең бөтә изге эштәрен дин юлында башҡара, һәм уға Аллаһ тарафынан Йәннәт вәғәҙә ителгән, Әбү Талиб иһә үлем түшәгендә ятҡан сағында ла «лә иләһә иллә-Ллаһ»ты ҡабул иткеһе килмәй, сөнки быны ата-бабалар йолаһына хыянат тип күрә, ә бөтә

изге эштәрен ул тик туғанлыҡ тойғоһонан сығып башҡарған була, һәм Аллаһ уға Йәһәннәм вәғәҙә иткән. Үҙҙәрен изге күңелле һанап та, дин әмерҙәрен ҡабул итмәгән барлыҡ кешеләргә ғибрәт булһын был хәл.

Әбү Талиб вафат булғас, Ҡурәйш кафырҙары Аллаһ рәсүленә ﷺ ҡаршы асыҡтан-асыҡ дошманлыҡ күрһәтә, уны һәр яҡлап ҡыҫырыҡлай, һыйҙырмай башлай. Аллаһ рәсүле ﷺ был ваҡытта илле беренсе йәш менән барған була.

### Таиф ҡалаһы халҡын Исламға саҡырыу

Ҡурәйштәрҙең ыҙалатыуҙары, төрлөсә мыҫҡыл итеүҙәре, һүҙ менән дә, ҡул менән йәберләүҙәре артҡандан-арта башлағас, Аллаһ рәсүле ﷺ түҙмәй, Мәккәне ташлап китергә мәжбүр була һәм хеҙмәтсеһе Зәйд ибн Хәриҫә менән бергә Мәккә янындараҡ урынлашҡан Таиф исемле ҡалаға йәйәү юллана. Ҡалала төп халыҡ булған Ҫәҡиф ҡәбиләһенең Исламды ҡабул итеренә һәм уға ярҙамлашырына өмөтләнә.

Аллаһ Рәсүле ﷺ, Таифкә барып еткәс, Ҫәҡиф ҡәбиләһенең күренекле кешеләре янына барып ултыра ла уларҙы Аллаһ юлына саҡыра башлай. Әммә тупаҫлыҡ менән яуап бирәләр. Пәйғәмбәрҙән ﷺ көлөргә, уны кәмһетергә тотоналар, иҫәр кешеләрен һәм ҡолдарын ҡаршы ҡоторталар, артынан яман һүҙҙәр әйтеп ҡалалар, таш менән бәргесләйҙәр. Ул ﷺ, ҡайғыға батып, күләгәгә барып ултыра.

Аллаһ Рәсүле ﷺ Таиф мөшриктәре тарафынан иң ауыр ғазаптарға дусар ителә. Урындағы халыҡ Пәйғәмбәрҙең ﷺ юлына сығып, һөжүм яһай. Ғөтбә ибн Рәбиғә һәм Шәйбә ибн Рәбиғә тигән кешеләрҙең баҡсаһына ҡасып инергә тура килә. Хужалар уның ﷺ ҡанға батҡансы ғазапланғанын күрә. Пәйғәмбәрҙең ﷺ йөрәге зар менән тула. Ул, үҙенең көсһөҙлөгөнә, ҡаршы тороу мөмкинлеге булмауына, кешеләр алдында кәмһетелеүенә зарланып, Аллаһҡа мөрәжәғәт итә. Ярҙам, яҡлау һорап, былай ти: «Эй, Аллаһ!

Мин һиңә көсһөҙлөгөмә, мөмкинлектәрем булмауына, кешеләр тарафынан кәмһетелеүемә зарланыу менән мөрәжәғәт итәм. Эй, Мәрхәмәтлеләрҙән-мәрхәмәтле! Һин – көсһөҙҙәрҙең Раббыһы! Һин – минең Раббым! Кемдәргә генә мине тапшыраһың? Миңә йөҙөн йыртып ҡараған алыҫтағы бәндәгәме, әллә икенсе дошмандарғамы? Әгәр ҙә миңә ҡарата бер ниндәй ҙә асыуың булмаһа, мин бер нигә лә иғтибар итмәм. Һинең ҡөҙрәтең киң. Бөтә ҡара нәмәләрҙе асыҡ иткән йөҙөңдөң нурҙары менән һаҡланам. Был донъяның да, теге донъяның да эштәре хәйерлегә әйләнһен ине. Һин миңә асыуланмаһаң, миңә Һинең асыуың төшмәһә ине. Һин минән риза булғансы миңә ҡушҡан бөтә нәмәләреңде лә эшләрмен. Лә хәүлә үә лә ҡүүәтә иллә биЛләһ!»

Аллаһ уға тау фәрештәһен ебәрә. Ул Таифтең ике яғында урынлашҡан тауҙарҙы халыҡтың өҫтөнә ауҙарырға рөхсәт һорай. Аллаһ Рәсүле ﷺ уға: «Юҡ. Мин уларҙың араһынан бер Аллаһҡа ғына табынған, Уға тиңдәштәр ҡуймаған кешеләр сығыр тип ышанам», – тип яуап бирә.

Ғөтбә ибн Рәбиғә һәм Шәйбә ибн Рәбиғә, Пәйғәмбәрҙең ﷺ ниндәй ауырлыҡтар кисереүен күргәс, ҡапыл күңелдәре йомшарып китеп, йомартлыҡ күрһәтергә булалар. Үҙҙәре янына Ғәддәс исемен йөрөткән христиан хеҙмәтселәрен саҡырып алалар ҙа: «Виноград тәлгәшен бынау табаҡҡа һал да, анау кешегә алып барып: «Мә, аша», – тип бир», – тиҙәр. Ғәддәс улар ҡушҡанды эшләй һәм, Аллаһ Рәсүленең ﷺ һөйләгәндәрен тыңлап, уның әхлаҡлылығын күргәндән һуң Исламды ҡабул итә.

Пәйғәмбәр ﷺ Таифтән кире Мәккәгә ҡайтып китә. Бынан һуң халҡы уға ҡаршылыҡ һәм дошманлыҡ күрһәтеүен, мыҫҡыл итеүен һәм көлөүен тағы ла көсәйтә төшә.

## Төнгө сәйәхәт, миғраж кисе һәм намаҙҙың фарыз ителеүе

Аллаһ Рәсүле ﷺ төндә Харам мәсетенән Аҡса мәсетенә күсерелә. Ул, Аллаһтың теләге буйынса, күктәр буйлап сәйәхәт ҡыла, төрлө билдәләрҙе, аяттарҙы һәм пәйғәмбәрҙәрҙе күрә. «Уның күҙе яҙа күрмәне, ситкә лә тайманы. Ул ысынлап та Раббыһының иң оло аяттарын күрҙе» («Ән-Нәджм», 17-18).

Аллаһ уны ﷺ ололап ҡабул итеүе менән шатландыра. Фәрештәләр Пәйғәмбәрҙе ﷺ шатланып-ҡыуанышып, йылмайып ҡаршылай. Был Мөхәммәткә ﷺ Таифтә кисергән ғазаптары, йәберһетелеп кәмһетелеүҙәре өсөн бүләк була.

Иртәнсәк Ҡурәйш ҡәбиләһе халҡына был хәл хаҡында хәбәр иткәс, улар, бындай эште булмаҫтайға һанап, унан ﷺ ситләшә, һүҙҙәрен кире ҡаға. Аллаһ Рәсүлен ﷺ ялғанда ғәйепләргә, унан көлөргә тотоналар. Әбү Бәкр генә (радыйаЛлаһу ғәнһү): «Аллаһ менән ант итәм! Әгәр ҙә ул был хаҡта һөйләй икән, тимәк, барыһы ла – хаҡ. Нимәһенә шул тиклем аптырайһығыҙ? Аллаһ менән ант итәм! Ул миңә хәбәрҙәрҙең ергә күктән төшөрөлөүе хаҡында һөйләне. Һәм мин уға ышанам. Һәм был хәбәр әле һеҙ аптыраған хәлгә ҡарағанда ла хәтәрерәк», – тип, уны ﷺ яҡлап сыға.

Аллаһ Пәйғәмбәргә ﷺ һәм уның өммәтенә көнөнә илле тапҡыр намаҙ уҡырға ҡуша. Пәйғәмбәр ﷺ, Аллаһ намаҙҙар һанын бишкә тиклем ҡыҫҡартҡансы, Унан еңеллек һорай. Кем дә кем ғибәҙәттәрҙе ныҡлы иман һәм ризалыҡ менән башҡара, шуларға илле намаҙға торошло әжер буласаҡ.

## Ҡәбиләләр алдында сығыш яһау

Хаж ҡыла торған ваҡыт еткәс, Аллаһ Рәсүле ﷺ ғәрәп ҡәбиләләре алдында асыҡтан-асыҡ сығыш яһай башлай. Пәйғәмбәр ﷺ уларҙы: «Мин – Аллаһ тарафынан һеҙгә ебәрелгән рәсүл. Мин һеҙгә Аллаһҡа табынырға, Уға тиңдәштәр ҡуймаҫҡа бойорам. Унан башҡа табынған нәмәләрегеҙҙе юҡ итегеҙ. Уға ғына иман килтерегеҙ. Уға ышанығыҙ. Ул ебәргән хәбәрҙәрҙе аңлата алыу мөмкинлегем булһын өсөн мине һаҡлағыҙ», – тип, Исламға саҡыра.

Аллаһ Рәсүле ﷺ, һүҙен йомғаҡлап, дәғүәтен тамамлағас, Әбү Ләһәб: «Ул һеҙҙе Ләттән, Ғүззәнән һәм һеҙҙең менән дуҫлыҡ алып барған ҡәбиләләрҙән баш тартырға саҡыра. Ендәр файҙаһына үҙенең буш, мәғәнәһеҙ хәбәрҙәрен, дини тәғлимәткә ҡаршы булған бысраҡ һүҙҙәрен һөйләй. Уға буйһонмағыҙ һәм уны тыңламағыҙ ҙа», – тип ҡаршы сыға.

## Ансарҙарҙың Ислам ҡабул итә башлауы

Аллаһ Рәсүле ﷺ хаж ҡыла торған ваҡытында тау үткәлендә тиҫтәләгән Хәзрәж ҡәбиләһе кешеләрен осрата һәм уларҙы Аллаһ юлына саҡыра, Ислам хаҡында һөйләй, Ҡөрьән уҡып ишеттерә. Уларҙың ҡалаһында йәшәгән йәһүд ҡәбиләһе килер ваҡыты яҡынлашып килгән пәйғәмбәр хаҡында һөйләгән була. Пәйғәмбәр ﷺ менән һөйләшкәндән һуң улар үҙ-ара: «Эй, халыҡ! Аллаһ менән ант итәм! Йәһүдтәр әйткән пәйғәмбәр хаҡында беләһегеҙ инде. Уға иман килтереүҙә йәһүдтәр һеҙҙе ҡыуып етмәһен әйҙә!» – тиешә башлай. Бынан һуң улар Пәйғәмбәргә ﷺ иман килтерә, унын саҡырыуына яуап бирә. Һәм үҙ хәлдәре хаҡында һөйләп бирәләр: «Беҙ үҙ халҡыбыҙҙы ҡалдырып киттек. Шул тиклем дошманлашыу һәм яуызлыҡ хөкөм һөргән башҡа бер халыҡ та юҡтыр ул. Бәлки, Аллаһ уларҙы һинең аша берләштерер. Беҙ уларға кире әйләнеп ҡайтырбыҙ, һинең юлыңа өндәрбеҙ, һинән ҡабул иткән динде уларға

ла тәкдим итербеҙ. Ошо дин аша Аллаһ уларҙы берләштерһә, беҙҙең өсөн һинән дә ҡәҙерлерәк кеше булмаясаҡ!»

Ҡәбилә ағзалары кире йәшәгән урындарына әйләнеп ҡайта. Мәҙинәгә килеп еткәс, ҡәрҙәштәренә Аллаһ Рәсүле ﷺ хаҡында һөйләйҙәр, уларҙы Исламға саҡыралар. Хәбәр ҡәбилә араһында таралғандан-тарала бара. Мәҙинәлә Аллаһ Рәсүле ﷺ телгә алынмаған бер өй ҙә ҡалмай.

## Әл-Ғәҡәбә янындағы тәүге вәғәҙә

Икенсе йылына уҡ ун ике ансар хаж ҡылыу өсөн Мәккәгә килеп етә. Улар Аллаһ Рәсүлен ﷺ осрата һәм әл-Ғәҡәбә янында уға тәүге вәғәҙәһен бирә. Ансарҙар тәүхидкә тотонорға, урлашыуҙан, зина ҡылыуҙан, балаларын үлтереүҙән баш тартырға, бар нәмәгә буйһоноп, изгелек ҡылырға һүҙ бирә.

Халыҡ китергә йыйынғас, Пәйғәмбәр ﷺ улар менән бергә Мөсғәб ибн Ғөмәйер (радыйаЛлаһу ғәнһү) тигән сәхәбәһен ебәрә һәм Ҡөрьән уҡырға, Ислам тәғлимәтенә өйрәтергә, дин буйынса өгөт-нәсихәт бирергә ҡуша. Уны Мәҙинәлә «Ҡөрьән уҡыусы» тип йөрөтәләр. Мөсғәб ибн Ғөмәйер Әсғәд ибн Зөрәр тигән кешелә туҡтала, йәмәғәт намаҙында имам булып тора.

## Мәҙинәлә Исламдың таралыуы

Ислам ансарҙарҙың әл-Әүс һәм әл-Хәзрәж ҡәбиләләрендә тарала башлай. Сәғед ибн Мөғәҙ һәм Өсәйед ибн Хөҙәйер тигән кешеләр ҙә Ислам динен ҡабул итә. Үҙ халҡы араһында хөрмәт ҡаҙанған был ир-егеттәр әл-Әүс эсендәге Бану Ғәбделәшһәл ҡәбиләһенән була. Мөсғәб ибн Ғөмәйер (радыйаЛлаһу ғәнһү) Исламға тәрән аҡыл һәм хикмәт менән илтифат күрһәтеп саҡырыусыларҙан була. Бану Ғәбделәшһәл халҡы яйлап-яйлап Исламға килә башлай. Аҙаҡ ансарҙар араһында мөслим һәм мөслимәләр йәшәмәгән бер өй ҙә ҡалмай.

## Әл-Ғәҡәбә янында икенсе вәғәҙә биреү

Мөсғәб ибн Ғөмәйер Мәккәгә икенсе йылға ғына әйләнеп ҡайта. Ҡайһы бер мосолман ансарҙар әле мөшриклектән сығып бөтмәгән кешеләре менән бергә Мәккәгә килә. Улар ҙа Аллаһ Рәсүленә ﷺ әл-Ғәҡәбә янында вәғәҙә бирә. Хажды тамамлағандан һуң әл-Ғәҡәбә янына йыйылалар. Улар араһында етмеш өс ир-егет һәм ике ҡатын-ҡыҙ була. Пәйғәмбәр ﷺ әле һаман үҙ халҡының динендә булған бабаһы Ғәббәс ибн Ғәбделмотталибты эйәртеп килә.

Аллаһ Рәсүле ﷺ улар менән әңгәмә ҡора, Ҡөрьән уҡып ишеттерә, Аллаһ юлына саҡыра, Исламға ылыҡтыра. Һуңынан былай тип әйтә: «Мин һеҙҙән ҡатындарығыҙҙы һәм балаларығыҙҙы һаҡлаған, яҡлаған кеүек үк мине лә һаҡлаясағығыҙ тураһында вәғәҙә алам». Ансарҙар уға ант килтерә. Пәйғәмбәрҙең ﷺ уларҙы бер ҡасан да ҡалдырмаясағына һәм үҙ халҡына кире ҡайтмаясағына тамам ышаналар. Аллаһ Рәсүле ﷺ, вәғәҙәһен ҡеүәтләп: «Мин – һеҙҙең мосолман ҡәрҙәшегеҙ. Мин – һеҙҙең арағыҙҙан, һеҙ – минән. Мин һеҙгә ҡаршы сығыусылар менән көрәшәм. Һеҙҙең менән тыныслыҡта йәшәүселәр менән мин дә яҡшы мөнәсәбәттә булам», – ти. Пәйғәмбәр ﷺ улар араһынан нәҡибтәр һайлап ҡуя: туғыҙы – әл-Хәзрәж, ун икеһе әл-Әүс араһынан була.

## Мәҙинәгә һижрә ҡылырға рөхсәт

Аллаһ Рәсүле ﷺ ансарҙар менән уға ﷺ һәм уның артынан эйәреүселәргә ярҙам һәм мосолманлыҡ тураһында килешеү төҙөгәндән һуң Ислам динлеләр, һыйыныр урын эҙләп, уларҙың еренә күсеп китә. Пәйғәмбәр ﷺ үҙенең сәхәбәләренә һәм улар менән бергә булған башҡа Мәккә мосолмандарына Мәҙинәгә һижрә яһарға һәм ансарҙар менән ҡушылырға ҡуша ла: «Аллаһ һеҙҙең өсөн мосолман ҡәрҙәштәр һәм торор урын әҙерләгән», – ти. Улар, ҙур өмөт бағлап, төркөм-төркөм булып бер-бер артлы Мәҙинәгә юллана.

Пәйғәмбәр ﷺ үҙе, Аллаһ Тәғәләнең Мәҙинәгә күсеп китергә рөхсәт биреүен көтөп, Мәккәлә тороп ҡала. Һижрә тураһында ишеткәс, ҡурәйштәр, ризаһыҙлыҡ белдереп, Мәккә һәм Мәҙинә араһындағы юлға төрлө кәртәләр ҡора башлай. Мөһәжирҙәргә бик күп ауырлыҡтар кисерергә тура килә. Әммә улар уйҙарынан кире ҡайтмай, Мәккәлә ҡалыуҙы өҫтөнөрәк күрмәй. Ҡайһы берҙәре, ҡатындарын, балаларын Мәккәлә ҡалдырып, үҙҙәре генә сәфәргә сығырға ҡарар итә. Әбү Сәмәмә тигән кеше лә шундайҙар араһында була. Бәғзеләре инде был донъяла туплаған мал-мөлкәтенән, байлығынан баш тарта. Сүһәйебкә лә шулай эшләргә тура килә. Ғүмәр ибнүл-Хаттаб, Талха, Хәмзә, Зәйед ибн Хәриҫ, ҒәбдүрРахман ибн Ғәуф, Зөбәйер ибн Ғәүүәм, Әбү Хөзәйфә, Ғөҫман ибн Ғәффән (радыйаЛлаһу ғәнһүм) кеүек сәхәбәләр һижрә яһай. Мосолмандар яйлап бер-бер артлы күсенеп бөтә. Мәккәлә Аллаһ Рәсүленән ﷺ, шулай уҡ биктә тороусыларҙан һәм диндән тайпылыусыларҙан башҡа бер кем ҡалмай тиерлек. Тик Ғәли ибн Әбү Талиб менән Әбү Бәкр ибн Әбү Ҡүхәфә генә (радыйаЛлаһу ғәнһүмә) унының менән бергә тороп ҡала.

## Ҡурәйштәрҙең һүҙ ҡуйышыуы һәм уңышһыҙлыҡҡа осрауы

Ҡурәйштәр Аллаһ Рәсүленең ﷺ Мәҙинәлә яҡлаусылары барлығын һәм үҙҙәренең ансарҙар өҫтөнән хакимлығы юҡлығын аңлағас, Мөхәммәттең ﷺ Мәҙинәгә китеүенән ҡурҡа башлай. Сөнки бындай осраҡта улар өсөн юлдар ябылырына асыҡтан-асыҡ төшөнәләр. Ошонан һуң ҡурәйштәр йыйылыш йорто булып торған Ҡөсәй ибн Киләбтең өйөнә йыйыла. Ҡәбилә халҡы бөтә мәсьәләләрҙе лә шунда хәл иткән була. Был осраҡта ла, ҡурәйштәрҙең билдәле кешеләре тупланып, Аллаһ Рәсүле ﷺ менән ни эшләү хаҡында кәңәш ҡора. Күмәкләшеп һәр ҡәбиләнән нәҫеле билдәле булған, көс-ҡеүәте ташып торған егеттәрҙе йәлеп итергә тигән фекергә киләләр. Улар Пәйғәмбәргә ﷺ бер кешеләй дәррәү

ташланырға тейеш була. Шулай эшләгәндә уның ҡаны һәр ҡәбиләгә ҡағыласаҡ, йәнәһе. Ә Бану Ғәбдүмәнәф бөтә ҡәбиләләргә лә ҡаршы тора алмаясаҡ. Шулай итеп, халыҡ бер фекергә килә.

Аллаһ Үҙенең Рәсүленә ﷺ уға ҡаршы ҡоролған һөйләшеү хаҡында хәбәр итә. Ул ﷺ Ғәли ибн Әбү Талибҡа (радыйаЛлаһу ғәнһү), үҙенең кейемен бөркәнеп, урынына ятырға бойора. Һәм: «Һинең менән бер ни ҙә булмаясаҡ», – тип тынысландыра.

Ташланырға әҙерләнеп, егеттәр Пәйғәмбәрҙең ﷺ ишеге алдында йыйыла. Аллаһ Рәсүле ﷺ сыға ла ҡулына тупраҡ ала. Ә Аллаһ Тәғәлә тегеләрҙе күрмәҫ иткән була – Мөхәммәтте ﷺ абайламай ҡалалар. Пәйғәмбәр ﷺ уларҙың башына тупраҡ һибергә тотона. Һәм баштан алып Аллаһтың киләһе һүҙҙәренә тиклем «Йәсин» сүрәһен уҡый: **«Беҙ уларҙы алдынан да, артынан да кәртә менән ҡаманыҡ, шуға улар күрмәй»** (*Ҡөрьән, 36:9*). Теге егеттәрҙең янына бер кеше килә лә: «Бында нимә көтөп тораһығыҙ?» – тип һорай. Улар: «Мөхәммәтте», – тип яуап бирә. «Аллаһ һеҙгә уңышһыҙлыҡ ебәргән бит. Аллаһ менән ант итәм, ул үҙ эштәре менән ҡайҙалыр сығып китте», – ти теге. Фетнәселәр алан-йолан ҡаранырға тотона һәм йоҡлап ятыусыны күреп ҡала. Бынан һуң ул кешенең Аллаһ Рәсүле булыуында шиктәре ҡалмай. Егеттәр шулай таңға тиклем көтә лә, Ғәли (радыйаЛлаһу ғәнһү) уянып килеп торғас, уңышһыҙлыҡҡа осрауҙарын аңлап, бик ныҡ ғәрләнә.



## *ПӘЙҒӘМБӘРЛЕК МИССИЯҺЫ МӘҘИНӘ ОСОРО*

### Аллаһ Рәсүленең ﷺ Мәҙинәгә күсеп китеүе

Аллаһ Рәсүле ﷺ Әбү Бәкр (радыйаЛлаһу ғәнһү) янына килә лә: «Аллаһ миңә һижрә яһауҙы рөхсәт итте», – тип хәбәр итә. Әбү Бәкр (радыйаЛлаһу ғәнһү): «Бергәме, эй, Аллаһ Рәсүле?» – тип һорай. Ул: «Эйе», – тип яуап бирә. Һәм Әбү Бәкр (радыйаЛлаһу ғәнһү) ҡыуанысынан илап ебәрә. Артабан ошо сәфәр өсөн әҙерләп ҡуйған ике дөйәһен алып килә. Әбү Бәкр (радыйаЛлаһу ғәнһү) Ғабдуллаһ ибн Өрәйҡит исемле кешегә үҙҙәренә юл күрһәтеп барырға ҡуша. Аллаһ Рәсүле ﷺ үҙенә аманат итеп тапшырылған әйберҙәрҙе хужаларына таратып сығыу өсөн Ғәлигә (радыйаЛлаһу ғәнһү) Мәккәлә ҡалырға ҡуша. Мәккәләгеләрҙең бөтәһе лә юғалып ҡуйырынан ҡурҡкан әйберҙәрен Пәйғәмбәргә ﷺ һаҡлау өсөн биргән була.

### Ҫәүер мәмерйәһендә

Аллаһ Рәсүле ﷺ һәм Әбү Бәкр (радыйаЛлаһу ғәнһү) ҡаланан йәшеренә-йәшеренә сыға. Әбү Бәкр (радыйаЛлаһу ғәнһү) улы Ғабдуллаһҡа Мәккә халҡының улар хаҡында нимә һөйләүен тыңларға ҡуша. Ғамир ибн Фуһәйерҙән көндөҙ үҙенең һарыҡтарын көтөүен, ә төнөн уларға ял биреүен һорай. Ә Әсмә бинт Әбү Бәкр уларға ашарға аҙыҡ ташый.

Улар Ҫәүер мәмерйәһенә ҡарай юллана. Әбү Бәкр (радыйаЛлаһу ғәнһү), Пәйғәмбәргә ﷺ зыян килтерерҙәй берәй нәмә булыуынан ҡурҡып, мәмерйәгә иң тәүҙә үҙе инә, шунан ғына уны ﷺ саҡыра.

Юлдаштар мәмерйәлә булған саҡта Аллаһ яндарына үрмәксене ебәрә һәм уға мәмерйә менән эргә-тирәһендәге ағастар араһына ау үрергә бойора. Шулай уҡ Аллаһ Тәғәлә ике күгәрсенгә ағастар менән ау араһына оя ҡорорға әмер бирә. **«Ул мөьминдәрҙең күңеленә тыныслыҡ күндерҙе, имандары менән иман арттырһындар өсөн. Күктәр менән Ерҙәге бөтә ғәскәр – Аллаһ ҡулында. Ул белә, Ул хикмәтле!»** (*Ҡөрьән, 48:4*).

Мөшриктәр эҙ буйынса Аллаһ Рәсүленең ﷺ артынан төшә лә, буталып, ҡаушап ҡала. Тауға менеп, мәмерйә эргәһенә киләләр ҙә, ишектәге ауҙы күреп ҡалғас: «Бында кемдер инһә, ишектә ау булмаҫ ине», – тип һығымта яһайҙар.

### “Ҡайғырма, Аллаһ беҙҙең менән бит!..”

Икәүләшеп мәмерйәлә ултырған саҡта Әбү Бәкр (радыйаЛлаһу ғәнһү), мөшриктәрҙең йөрөп ятыуын күреп ҡалғас: «Эй, Аллаһ Рәсүле! Берәйһе аяҡ аҫтына ҡараһа, беҙҙең бында икәнде аңлаясаҡ», – тип борсола. Пәйғәмбәр ﷺ: «Өсөнсөләре Аллаһ булған икәү хаҡында ни әйтерһең?!» – ти. Һәм был хаҡта Ҡөрьәндә лә әйтелгән: **«Һеҙ ярҙам итмәһәгеҙ ҙә, Аллаһ ярҙам итте бит уға. Кафырҙар уны ҡыуҙы, ә ҡыуылыусылар икәү ине, ул шуларҙың береһе булды. Улар икеһе лә мәмерйәлә ине, шунда ул сәхәбәһенә: «Ҡайғырма, Аллаһ беҙҙең менән бит!» – тине. Аллаһ уға тыныслыҡ бирҙе. Һеҙгә күренмәгән ғәскәр менән уны нығытты. Ул кафырҙарҙың һүҙен түбән ҡылды, ә Аллаһ һүҙе – иң юғары һүҙ. Ысынлап та, Аллаһ олуғ, хикмәтле!»** (*Ҡөрьән, 9:40*).

### Сүрәҡә менән булған хәл

Ҡурәйш халҡы, Аллаһ Рәсүленең ﷺ эҙҙен юғалтҡандан һуң, уны табып килтереүсегә йөҙ баш дөйә вәғәҙә итә. Пәйғәмбәр ﷺ сәхәбәһе менән бергә мәмерйәлә өс төн үткәргәндән һуң юлға сыға. Мөшриктәр араһынан булған Ғамир ибн Фуһәйер исемле кеше

оҙатып бара уларҙы. Аллаһ Рәсүле ﷺ был кешене яр буйлап бара торған юлды күрһәтеү өсөн яллаған була.

Йөҙ баш дөйәне алыу теләге Сүрәҡә ибн Малик ибн Йәғмәл тигән кешене Аллаһ Рәсүлен ﷺ эҙәрлекләүгә этәрә. Уның ﷺ эҙе буйлап юл алған саҡта аты сабып барған еренән абынып, Сүрәҡә ҡолап китә. Әммә ул бер нигә ҡарамай Пәйғәмбәрҙе ﷺ эҙәрлекләргә теләй. Эҙ буйлап китеп барғанында аты тағы абына һәм ул үҙе ҡолап ҡала. Әммә байлыҡ көсәүсене бер ни ҙә туҡтатмай. Ул тағы Пәйғәмбәрҙең ﷺ эҙенә төшә. Шулай бара торғас, ул үҙенән алда кемдәрҙеңдер китеп барыуын күреп ҡала. Ләкин ошо ваҡытта аты өсөнсөгә абына һәм алғы аяҡтары ергә инеп китә. Аҙаҡ ҡойон кеүек ниндәйҙер төтөн сыға башлай. Сүрәҡә тағы атынан ҡолап төшә.

Бындай хәлде кисергән Сүрәҡә Пәйғәмбәрҙең ﷺ Аллаһ Тәғәлә яҡлауында булыуын аңлай. Һәм уны еңеүсе тип иҫәпләй. Алда китеп барған кешеләргә ҡысҡырып: «Мин – Сүрәҡә ибн Йәғмәл. Көтөгөҙ әле. Һеҙҙең менән һөйләшкем килә. Бер ниндәй ҙә аламалыҡ менән килмәнем», – тип өндәшә. Аллаһ Рәсүле ﷺ Әбү Бәкргә (радыйаЛлаһу ғәнһү): «Һора әле, нимә теләй ул», – ти. Сүрәҡә: «Минең менән һинең арала ниндәйҙер билдә булып торорҙай берәй яҙыу бир әле», – тип үтенә. Ғәмир ибн Фуһәйер ниндәйҙер тауар киҫәгенәме, һөйәккәме Пәйғәмбәр ﷺ исеменән яҙыу сыймаҡлап ҡалдыра.

## Хосрой беләҙектәре – Сүрәҡәнең ҡулында

Аллаһ Рәсүле ﷺ Сүрәҡәнән: «Хосройҙың беләҙектәрен кейеүгә нисек ҡарайһың?» – тип һорай. Бындай хәл ысынлап та Ғүмәр ибнүл-Хаттаб (радыйаЛлаһу ғәнһү) идаралыҡ иткән ваҡытта була. Мөьминдәр әмире Хосройҙың беләҙеген, билдеген һәм башлығын ала ла, Сүрәҡә ибн Маликты үҙ янына саҡырып алып, уларҙы ҡулына кейҙерә.

Аҙаҡ Сүрәҡә Пәйғәмбәргә ﷺ һыу һәм ризыҡ тәҡдим итә. Әммә ул ﷺ баш тарта һәм: «Беҙҙе һатма», – тип кенә ҡуя.

## Ҡотло кеше

Улар китеп барған саҡта Умму Мәғбәд исемле ҡатын эргәһенән үтә. Был кешенең көтөүҙән тороп ҡалған сибек кенә һарығы була. Аллаһ Рәсүле ﷺ, «Бисмилләһ» әйтеп, шул малҡайҙың имсәген һыйпай, доға ҡыла. Ошонан һуң һарыҡ бик күп һөт бирә. Пәйғәмбәр ﷺ шул һөт менән һарыҡты туйындыра, юлдаштарының танһығын ҡандыра, аҙаҡ үҙе лә эсеп ҡуя. Һуңынан һарыҡты һауыттарҙы тултырғансы ике тапҡыр һауып ала. Әбү Мәғбәд, өйөнә ҡайтып ингәс, ни булыуы хаҡында һорай. Ҡатыны: «Аллаһ менән ант итәм! Беҙҙең өйҙә ҡотло кеше булды», – тип яуаплай. Уны шундай-шундай тип бик гүзәл итеп һүрәтләп бирә. Ире: «Аллаһ менән ант итәм! Ул Ҡурәйш ҡәбиләһе эҙләгән кеше бит!» – ти.

Ғәмир ибн Фуһәйер Аллаһ Рәсүле ﷺ менән сәхәбәһен Мәҙинәгә етә яҙғансы оҙатып бара. Был көн рәбиғел-әүүәл айының ун икенсе көнө, дүшәмбе була.

### Мәҙинәнең Аллаһ Рәсүлен ﷺ ҡаршы алыуы

Ансарҙар, Пәйғәмбәрҙең ﷺ Мәккәнән сығыуын ишеткәс, уны ураҙа тотоласаҡ өр-яңы айға ҡарағанда ла нығыраҡ көтә башлай. Көн һайын иртәнге намаҙҙан һуң Мәҙинәнең сигенә сығып, уны ҡаршылауға әҙерләнер булалар. Ҡояштан йәшенер бер генә күләгә лә ҡалмағас ҡына өйҙәренә таралышалар. Ул ваҡытта йәйге томра эҫе көндәр була.

Аллаһ Рәсүле ﷺ халыҡ өйҙәренә таралышҡан мәлдә килеп етә. Уны ﷺ беренсе булып ансарҙарҙың түҙемһеҙләнеп көтөүен күреп-белеп йөрөгән бер йәһүд кешеһе күрә. Көслө тауыш менән Пәйғәмбәрҙең ﷺ килеүе хаҡында хәбәр итә ул. Ансарҙар, кире йыйылғас, пальма күләгәһе аҫтында ултырыусы ике тиңдәш ир-егеткә тап була. Күптәре Аллаһ Рәсүлен ﷺ быға тиклем бер тапҡыр ҙа күрмәгән була, шуға ла, Пәйғәмбәрҙе ﷺ айырырға, танырға тырышып, үҙ-ара этешә-төртөшә башлайҙар. Быны аңлап алған Әбү

Бәкр (радыйаЛлаһу ғәнһү) Пәйғәмбәрҙе ﷺ кейеме менән ҡояштан ышыҡлай. Шунан ғына кешеләр кемдең кем булыуын аңлай.

Аллаһ Рәсүленең ﷺ килеүенә ҡыуанып, мосолмандар Аллаһты данлап һөрәнләй башлай. Ансарҙар бер ҡасан да әлеге һымаҡ шатланмаған икән. Хатта ҡатындар, балалар, хеҙмәтселәр ҙә һөйөнөстән: «Аллаһ Рәсүле килде! Аллаһ Рәсүле килде!» – тип ҡысҡырыша. Ҡыҙҙар ҙа, әҫәрләнеп, һоҡланып, йыр һуҙырға тотона.

Ул ваҡытта әле бәләкәй генә малай булған Әнәс ибн Малик (радыйаЛлаһу ғәнһү) аҙаҡ былай тип һөйләй: «Мин Аллаһ Рәсүлен ﷺ ул Мәҙинәгә килеп ингән көндө күрҙем. Һәм был көндән дә яҡшыраҡ, яҡтыраҡ мәлде башҡа бер ваҡытта ла кисергәнем булманы».

### Ҡубалағы мәсет һәм Мәҙинәләге беренсе йома

Аллаһ Рәсүле ﷺ Ҡубала дүрт көн була һәм унда мәсет төҙөй.

### Әбү Әйүбтең өйөндә

Аллаһ Рәсүле ﷺ Мәҙинәгә юллана. Юлда уны ﷺ кешеләр осрата ла, һәр береһе өйөнә инеп сығыуын һорай башлай. Бау тағылған дөйәне алып килеп: «Юл бирегеҙ! Уға әмер бирелгән бит», – тип, хайуанҡайҙың кәрәкле урынға туҡталырға тейешлеген белдерәләр. Шулай Бану Малик ән-Нәжжәр еренә барып еткәнсе дауам итә. Дөйә хәҙерге ваҡытта Пәйғәмбәрҙең ﷺ мәсете урынлашҡан ергә, ике йәтимдең финик киптерә торған йортона барып сүгәләй.

Аллаһ Рәсүле ﷺ дөйәнән төшә. Әбү Әйүб уның эйәрен ала ла өйөнә индереп һала. Пәйғәмбәр ﷺ йорттоң аҫҡы ҡатында туҡтала, Әбү Әйүб уға хөрмәт һәм ҡунаҡсыллыҡ күрһәтә. Пәйғәмбәрҙе ﷺ, аҫҡы ҡатта урынлашыуын өнәмәйенсә, өҫкө ҡатҡа күсергә өгөтләй башлай ул. Быға яуап итеп, Аллаһ Рәсүле ﷺ: «Эй, Әбү

Әйүб! Эргәбеҙгә килеп йөрөүселәргә беҙҙең өйҙөң аҫҡы ҡатында булыуыбыҙ уңайлыраҡ бит», – ти.

## Пәйғәмбәр мәсетен һәм йорт һалыу

Финик киптерә торған йорт хаҡында сауҙалашыу өсөн Аллаһ Рәсүле ﷺ ике йәтим егетте саҡырып ала. Был бинаны мәсет яһау өсөн алырға теләй ул ﷺ. Теге егеттәр: «Юҡ, юҡ! Беҙ һиңә уны бүләк итәбеҙ, эй, Аллаһ Рәсүле!» – ти. Пәйғәмбәр ﷺ, бушлай алғыһы килмәйенсә, йорт өсөн хаҡын түләй. Аҙаҡ уны мәсет итә.

Аллаһ Рәсүле ﷺ мәсет һалыу эшендә үҙе ҡатнаша, ҙур-ҙур кирбестәрҙе ташыша. Мосолмандар ҙа уның өлгөһөнә эйәрә. Пәйғәмбәр ﷺ: «Йә Аллаһ! Ахирәттән башҡа тормош юҡ. Ансарҙарға һәм мөһәжирҙәргә мәрхәмәтеңде күрһәт», – тип үтенә. Мосолмандар бик шатлана, үҙҙәрен бәхетле итеп тоя. Улар Аллаһҡа маҡтау әйтә, төрлө шиғырҙар сығара.

Мәсет менән йортто төҙөп бөткәнсе Аллаһ Рәсүле ﷺ Әбү Әйүбтең өйөндә ете ай йәшәй. Аҙаҡ үҙенең йортона күсеп сыға. Мөһәжирҙәр бер-бер артлы Пәйғәмбәрҙең артынан килеп бөтә. Мәккәлә аҡылдан яҙғандарҙан һәм биктә тороусыларҙан башҡа бер кем ҡалмай. Ансарҙар араһында ла Ислам ҡабул итмәгән бер өй ҙә булмай.

## Мөһәжирҙәр менән ансарҙарҙың туғанлашыуы

Аллаһ Рәсүле ﷺ мөһәжирҙәр менән ансарҙар араһында ҡәрҙәшлек урынлаштыра. Ике халыҡ та бер-береһенә ярҙам ҡулы һуҙырға тейеш була. Ансарҙар мөһәжирҙәргә яҡшылыҡ ҡылыуҙа бер-береһе менән уҙыша, эш хатта мираҫ ҡалдырыуға тиклем барып етә. Үҙҙәренең өйөн, йорт йыһаздарын, мал-мөлкәтен ҡулланыу хоҡуғын да бирәләр мөһәжирҙәргә. Улар тураһында үҙҙәренә ҡарағанда ла нығыраҡ ҡайғырталар.

Ансарҙар араһынан берәү мөһәжиргә: «Бына – минең милкемдең яртыһы, ал һин уны үҙеңә», – тип өндәшә. Тегеһе уға: «Аллаһ һиңә һәм ғаиләңә бәрәкәт бирһен! Тик һин миңә баҙарға ҡарай юлды ғына күрһәт әле», – тип яуаплай.

Ансарҙар араһында үҙҙәренең ҡыҙыҡһыныуҙарын ситкә ҡуйып тороп, башҡаларҙың ихтыяжын ҡайғыртыусылар күп булған. Ҡайһы бер мөһәжирҙәр үҙ сиратында, баҫалҡылыҡ һәм ғорурлыҡ һаҡлап, тәҡдим ителгән нәмәләрҙән баш тартҡан.

### Мөһәжирҙәр һәм ансарҙар араһындағы яҙма һөҙөмтәһе һәм йәһүдтәр менән килешеү

Аллаһ Рәсүле ﷺ мөһәжирҙәр һәм ансарҙар араһындағы мөнәсәбәт хаҡында бик әһәмиәтле килешеү төҙөй. Йәһүдтәр менән дә ике яҡтың да үҙ хоҡуҡтары һаҡланып ҡалыуы тураһында килешеү төҙөлә. Пәйғәмбәр ﷺ уларға үҙ талаптарын ҡуя, тегеләрҙең дә шарттарын ҡабул итә.

### Аҙан тарихы

Аллаһ Рәсүле ﷺ Мәҙинәлә ныҡлап урынлашып алғас, Ислам нығынғас, кешеләр уның янына намаҙға йөрөй башлай. Әммә ғибәҙәт ҡылыу ваҡыты етеүе хаҡында бер ниндәй ҙә саҡырыу булмай. Пәйғәмбәр ﷺ, йәһүдтәрҙә һәм христиандарҙа ҡабул ителгәнсә, торбаны, ҡыңғырауҙы йә утты иғлан биреү ысулы итеп ҡулланырға теләмәй. Ахырҙа Аллаһ ҡайһы берәүҙәрҙең төшө аша Ислам динен тотоусыларҙы аҙан менән бүләкләй. Аллаһ Рәсүле ﷺ уны раҫлай һәм мосолман өсөн ғәмәлдәр иҫәбенә индерә. Аҙан ҡысҡырыу өсөн Билал ибн Рәбәх әл-Хәбәший (радыйаЛлаһу ғәнһү) тигән сәхәбәһен билдәләй. Ул Аллаһ Рәсүленең ﷺ мүәҙҙине генә түгел, Ҡиәмәт көнөнә тиклем бөтә мүәҙҙиндәрҙең дә башлығы булып тора.

## Мәҙинәлә монафиҡтарҙың барлыҡҡа килеүе

Мәҙинәлә Ислам ныҡлап тарала башлай. Ҡайһы бер йәһүд руханиҙары һәм ғалимдары Исламды ҡабул итә. Мәҫәлән, Ғабдуллаһ ибн Сәләмә. Ләкин йәһүдтәрҙең һәм бәхәсһеҙ рәүештә етәксе булырға, бойорорға, ниҙелер тыйырға теләгән кешеләрҙең күңеленә яйлап ҡына көнсөллөк инеп урынлаша. Ғабдуллаһ ибн Өбәй ибн Сәлүл тигән кеше, Исламға килһә лә, шундайыраҡ уй-хыялдарынан арына алмай. Кешеләр Исламға төркөм-төркөм булып килгән һайын көнсөллөк һәм дошманлыҡ тойғолары көсәйгәндән-көсәйә. Ғабдуллаһ ибн Өбәйҙең йөрәге сирле була, ул ҡомһоҙ рәүештә башлыҡ булыу хаҡында хыялланып, мәкерле уйҙар ҡороп йәшәй. Монафиҡтар араһында мөһәжирҙәргә дошмандарса ҡарағандары ла, ике йөҙлөләнеп, шатланған булып ҡыланып йөрөүселәре лә була.

## Ҡибланың үҙгәреүе

Аллаһ Рәсүле ﷺ менән мосолмандар намаҙҙы башта Йәрүсәлим яғына ҡарап уҡый. Был хәл ун алты ай буйы дауам итә, Пәйғәмбәр ﷺ Мәҙинәгә килгәс кенә үҙгәрә.

Ғәрәптәр араһынан булған мосолмандар Кәғбәгә һөйөүҙе, уны ололауҙы күкрәк һөтө менән һеңдергән, был тойғо, уларҙың ҡаны һәм тәне менән ҡушылып, бар булмыштарын ялмап алған була. Ибраһим һәм Исмәғил пәйғәмбәрҙәрҙең ҡиблаһын башҡа бер ҡиблаға ла алыштырырға теләмәйҙәр. Улар Кәғбә яғына ҡарай баш эйергә ярата. Һәм ҡибланың Йәрүсәлим яғына ҡарай үҙгәртелеүе мосолмандар өсөн оло һынау була. Әммә улар: **«Беҙ ишеттек, буйһонабыҙ. Беҙ Уға иман килтерҙек, бөтәһе лә Раббынан»,** – ти. (*Ҡөрьән, 3:7*). Үҙ нәфселәренә, ғәҙәттәренә тап килһә лә, килмәһә лә, Аллаһ Рәсүленең ﷺ һүҙен тыңлағандар, Аллаһтың әмеренә буйһонғандар.

Шул әмере менән уларҙың тәҡүәлелеген һәм буйһоноусанлығын һынап ҡарағандан һуң Аллаһ Тәғәлә Рәсүленең ﷺ һәм

мосолмандарҙың йөҙөн Кәғбә яғына бора – улар өсөн ҡибланы үҙгәртә. Раббыбыҙ Ҡөрьәндә былай ти: **«Шулай итеп, һеҙҙе кешеләргә шаһит итер өсөн, рәсүлде һеҙгә шаһит итер өсөн Беҙ һеҙҙе уртаҡлыктағы өммәт иттек. Һин йүнәлгән ҡибланы Беҙ артҡа боролған кешеләрҙең ҡайһыһы рәсүлгә эйәргәнен белер өсөн генә ҡуйҙыҡ. Был эш ауыр, ләкин Аллаһтың хаҡ юлға төшөргән бәндәләренә ауыр түгел: Аллаһ һеҙҙең иманығыҙҙы юк итмәç. Ысынлап та, Аллаһ йәлләүсән, рәхимле!»** (*Ҡөрьән, 2:143*).

Мосолмандар, Аллаһҡа һәм Уның Рәсүленә ﷺ буйһоноп, Кәғбә яғына борола. Һәм ошо тараф, ҡайҙа ғына булыуҙарына ҡарамаҫтан, мосолмандар өсөн Ҡиәмәт көнөнә тиклем ҡибла булып ҡала.

## Мәҙинәлә мосолмандарҙың ҡурәйштәр ҡыҫымында булыуы

Мәҙинәлә Ислам дине урынлаша. Ҡурәйштәр уның ҡеүәте артыуын һәм тарала башлауын аңлай. Ошонан һуң мосолмандарға тағы ла нығыраҡ дошманлыҡ күрһәтә, уларға ҡаршы көрәшә башлайҙар. Аллаһ Тәғәлә мосолмандарға сабыр булырға әмер бирә, ярлыҡау һәм мәрхәмәтлелек вәғәҙә итә. Ҡөрьәндә Ул былай ти: **«Ҡулығыҙҙы тыйығыҙ, намаҙ уҡығыҙ...»** (*Ҡөрьән, 4:77*).

## Һуғыш алып барыуға рөхсәт

Көс-ҡеүәт артҡас, яҡлаусы яҡ көсәйгәс, Аллаһ Тәғәлә мосолмандарға һуғыш алып барырға рөхсәт итә. Әммә уны фарыз итмәйенсә генә былай ти: **«Көрәш алып барыусы кешеләрҙән йәбер күргән өсөн ҡаршы һуғышырға рөхсәт ителә. Ысынлап та, Аллаһ ярҙам итә ала»** (*Ҡөрьән, 22:39*).

## Хәрби ғәскәрҙәр һәм Әбүә алышы

Аллаһ Рәсүле ﷺ ҡайһы бер ҡәбиләләргә һәм волостарға хәрби ғәскәрҙәр ебәрә башлай. Күбеһендә ҙур һуғыштар тоҡанмай, бәләкәй генә бәрелештәр булып ала. Мөшриктәр ҡурҡа башлай. Шулай итеп, мосолмандарҙың үҙенә ҡарата ышанысы, көс-дәрте арта.

Аллаһ Рәсүле ﷺ Әбүә алышында ҡатнаша. Был уның өсөн тәүге ҡоралды бәрелеш була. Бынан һуң бер-бер артлы башҡа алыштар ҙа башлана.

## Рамаҙан айында ураҙа тотоуҙың фарыз ителеүе

Һижрә буйынса икенсе йылда ураҙа тотоу фарыз ителә. Аллаһ ошо аятты төшөрә: **«Эй, һеҙ, иман килтергән кешеләр! Элгәре кешеләргә яҙылған кеүек, һеҙгә лә ураҙа тотоу фарыз ителгән»** (*Ҡөрьән, 2:183*). Һәм былай ти: **«Рамаҙан айында кешеләргә ҡулланма булһын өсөн, хаҡ юлды аңлатыу, яманды яҡшынан айырырға өйрәтеү өсөн Ҡөрьән күндерелде. Бына шул айға кем етә – уны ураҙа тотоп үткәрһен...»** (*Ҡөрьән, 2:185*).



## Бәдер янындағы оло һуғыш

Һижрә буйынса икенсе йылдың Рамаҙан айында оло һуғыш була. Аллаһ был көндө «Айырыу көнө» тип атай: **«Әгәр (хаҡты ялғандан) айырыу көнөндә, ике йәмәғәт осрашҡан көнгә, Аллаһҡа һәм Беҙҙең Үҙ ҡолобоҙға күндергән аяттарға иман килтергән булһағыҙ...»** (*Ҡөрьән, 8:41*).

Аллаһ Рәсүле ﷺ, Әбү Суфйандың, ҡурәйштәрҙең оло каруанында тауарҙар тейәп, Шам ерҙәренән ҡайтып килеүе хаҡында ишеткәс, мосолмандарҙы алышҡа әйҙәй башлай.

Мосолмандар менән мәжүси ҡурәйштәр араһында яу була. Барыһы ла изге Ислам һуғышы өсөн барлыҡ милкен ҡорбан итә, сөнки мосолмандарҙың хәле мөшкөлләнә барған була. Уларҙың ғәскәре Мәҙинә сигенә һәм ҡаланың көтөүлек ерҙәренә тиклем һуҙыла.

Пәйғәмбәр ﷺ, Әбү Суфйан етәкселегендә Исламдың иң ҙур дошмандары булған кешеләрҙән торған карауандың Шам ерҙәренән килә ятыуын ишеткәс, халыҡты алышҡа саҡыра башлай. Әммә был эште мәжбүри итмәй. Шуға ла кеше бик күп йыйылмай, бары тик ике ат һәм етмеш дөйә генә була.

Әбү Суфйан Аллаһ Рәсүленең ﷺ үҙенә ҡаршы сығыуы хаҡында ишеткәс, ҡурәйш ҡәбиләһенә мосолмандарҙан яҡлау һорап хәбәр ебәрә. Хәбәрсе Мәккә халҡына килеп оран һалыу менән ҡурәйштәр ярҙамға ашыға. Оранға яуап бирмәүсе бер генә күренекле кеше лә ҡалмай. Тик Әбү Ләһәб кенә үҙе урынына икенсе кешене ебәреүҙе хуп күрә.

## Ансарҙарҙың бер-береһе өсөн яуап биреүе һәм тоғролоҡ күрһәтеп буйһоноуы

Аллаһ Рәсүле ﷺ, ҡурәйш ҡәбиләһенең килә ятыуы хаҡында ишеткәс, үҙенең ансарҙар араһындағы сәхәбәләренән кәңәш һорай. Сөнки улар үҙ ерҙәрендә уны һаҡларға, яҡларға һүҙ бирә. Шуға күрә ул ﷺ Мәҙинәнән сығырҙан алда уларҙың фекерен белергә теләй. Иң тәүҙә мөһәжирҙәр менән кәңәшләшә, улары ыңғай яуап бирә. Аҙаҡ улар менән икенсе тапҡыр кәңәш ҡора, был юлы ла ҡаршы төшмәйҙәр. Өсөнсөгә кәңәш һорап мөрәжәғәт иткәс, ансарҙар Пәйғәмбәрҙең ﷺ уларҙың фекерен белгеһе килеүен аңлап ҡала. Сәғд ибн Мөғәҙ (радыйаЛлаһу ғәнһү), буйһоноусанлыҡ күрһәтергә ашығып: «Эй, Аллаһ Рәсүле! Һин беҙгә ишара иткән кеүекһең. Бәлки, ансарҙар һине үҙ ерҙәрендә генә яҡлауҙы кәрәк тип табыр тип хәүефләнәһеңдер. Мин бөтә ансарҙар өсөн яуап бирәм: «Ҡайҙа теләйһең, шунда бар. Кем менән дуҫлыҡептәрен бәйләгең килә, шуның менән дуҫлаш. Кем менән араларыңды өҙгөң килә, шуның менән араларыңды өҙ. Беҙҙең милектән ни алғың килә, шуны ал. Кемгә теләйһең, шуға бир. Беҙҙән алған нәмәләрең һин беҙгә биргәндән ҡәҙерлерәк түгел. Беҙ һинең менән килешәбеҙ. Аллаһ менән ант итәм! Һин Йәмәндең ауыр юллы әл-Бәрек Ғөмдән еренә юлланһаң да, беҙ артыңдан эйәрербеҙ. Аллаһ менән ант итәм! Диңгеҙгә инеп китһәң дә, артыңдан барырбыҙ», – ти. Ә әл-Миҡдәд тигән сәхәбә (радыйаЛлаһу ғәнһү) былай ти: «Мусаға халҡының: «Раббың менән икәү барып һеҙ һуғышығыҙ, ә беҙ бында ултырып торабыҙ», – тигәнен беҙ һиңә әйтмәйәсәкбеҙ. Беҙ һинең уңыңда ла, һулыңда ла, артыңда ла, алдыңда ла көрәш алып барасаҡбыҙ».

Ошоларҙы тыңлап торған Пәйғәмбәр ﷺ алыш була торған ерҙе асыҡтан-асыҡ күрә. Ул, сәхәбәләре әйткән һүҙҙәргә ҡыуанып: «Барығыҙ һәм шатланығыҙ!» – ти.

## Малайҙарҙың шаһит булыуҙа һәм алышта уҙышыуы

Мосолмандар Бәдергә юл тотҡас, улар менән Ғөмәйер ибн Әбү Үәҡҡәс (радыйаЛлаһу ғәнһү) тигән малай ҙа бергә сыға. Уға бары ни бары ун алты ғына йәш була. Бәләкәй булғанға күрә, Пәйғәмбәр ﷺ үҙен ҡабул итмәҫ тип ҡурҡа. Шуға күрә, берәү ҙә күрмәһен өсөн, йәшенеп кенә бара. Ағаһы Сәғед ибн Әбү Үәҡҡәс (радыйаЛлаһу ғәнһү) быны̦ң сәбәбен һорай. Ғөмәйер: «Аллаһ Рәсүле ﷺ кире ҡайтарып ебәрер тип ҡурҡам. Мин алышты яратам. Аллаһ мине шәһәдә менән бүләкләр тип өмөт итәм», – тип яуаплай. Шулай килеп сыға ла инде: Аллаһ Рәсүле ﷺ уны кире ҡайтарып ебәрергә теләй, сөнки малай әле ир ҡорона етмәгән. Ғөмәйер илап ебәрә. Пәйғәмбәр ﷺ, уны йәлләп, алышҡа сығырға рөхсәт бирә. Һәм малай көрәш ваҡытында шәһит була.

## Мосолмандар менән кафырҙарҙың һан айырмаһы

Аллаһ Рәсүле ﷺ өс йөҙ ҙә утыҙ ир-егет менән юлға сыға. Уларҙың ике ат һәм етмеш дөйәнән башҡа эйәрле малы булмай. Сиратлап икешәрләп, йә өсөшәрләп бер дөйәгә атланып баралар. Ябай һалдат булһынмы ул, башлыҡмы, буйһоноусымы, рәйесме – бер кемде лә айырып ҡарамайҙар. Улар араһында Пәйғәмбәр ﷺ үҙе лә, Әбү Бәкр ҙә, Ғүмәр ҙә һәм башҡа бөйөк сәхәбәләр ҙә (радыйаЛлаһу ғәнһүм) була.

Аллаһ Рәсүле ﷺ төп байраҡты – Мөсғәб ибн Ғөмәйергә (радыйаЛлаһу ғәнһү), мөһәжирҙәрҙең байрағын – Ғәли ибн Әбү Талибҡа (радыйаЛлаһу ғәнһү), ансарҙарҙыҡын Сәғед ибн Мөғәҙгә (радыйаЛлаһу ғәнһү) тапшыра.

Әбү Суфйан, мосолмандарҙың ҡаршы сығыуын белеп ҡалғас, ҡапыл йүнәлешен үҙгәртә лә, яр буйлап китә. Каруан пыран-заран ителмәйенсә ҡотолоп ҡалғас, ҡурәйштәргә: «Кире борологоҙ. Һеҙ каруаныгыҙҙы һаҡлау өсөн сыҡҡан инегеҙ бит», – тип яҙа. Бөтәһе лә кире китергә йыйына, тик Әбү Джәһл генә алышыу уйынан кире

ҡайтмай. Ҡурәйш ҡәбиләһе ғәскәре меңдән ашыу кешенән торған була: араларында быға тиклем яуҙа уңыш ҡаҙаныусылар ҙа, ябай һалдаттар ҙа, герой дәрәжәһенә еткән һыбайлылар ҙа тупланған. Пәйғәмбәр ﷺ ғәскәренә: «Мәккә һеҙгә үҙ бауырының иң ҡәҙерле өлөшөн бирә», – ти.

Аллаһ Рәсүле ﷺ һәм уның сәхәбәләре төн уртаһында, бер генә һыу ятҡылығын ҡалдырып, ҡалған ҡоҙоҡтарҙы күмеп бөтә. Шуға күрә ҡурәйш ғәскәре һыу эсә алмай.

Аллаһ (ғәззә үә джәллә) ошо төндә ямғыр ебәрә. Мөшриктәр көслө ямғыр аҫтында ҡала, шул арҡала алға хәрәкәт итә алмай. Раббыбыҙ мосолмандарға мәрхәмәт күрһәтә: ерҙе ҡаты, тотороҡло итә, ҡомдо тығыҙға әүерелдерә. Уларҙың йөрәгенән ҡурҡыу тойғоһон алып ташлай: **«Ул, Үҙенең зыянынан һаҡлап, һеҙҙе йоҡоға талдырҙы ла, шайтан бысрағынан таҙартыр, йөрәгегеҙҙе көсәйтер, аяғығыҙҙы нығытыр өсөн күктән ямғыр яуҙырҙы»** (*Ҡөрьән, 8:11*).

### Алышҡа әҙерләнеү

Аллаһ Рәсүле ﷺ өсөн япма төҙөлә. Ул алыш менән идара итеүселәр торған ҡалҡыулыҡтың аҫтында була.

Пәйғәмбәр ﷺ алыш бара торған ергә килә лә, ҡулдары менән күрһәтеп: «Был ерҙә Фәләндең үлеме! Теге ерҙә Фәләндең үлеме! Анауында Фәләндең үлеме! Ин шәъ Аллаһ!» – ти. Уларҙың береһе лә күрһәтелгән урындан ары үтә алмай.

Мөшриктәрҙең ике ҙур төркөмө күренеү менән Аллаһ Рәсүле ﷺ былай ти: «Эй, Аллаһ! Бына маһайып, маҡтанып, ҡурәйш ҡәбиләһе үҙенең һыбайлы ғәскәре менән килеп етте. Улар Һиңә ҡаршы һуғышырға, Һинең рәсүлеңде кире ҡағырға килде».

Ул саҡта рамаҙан айының ун етенсе көнө, йомаға ҡараған төн була. Таң атыу менән ҡурәйштәр ғәскәре алға ынтыла һәм ике рәт булып теҙелеп баҫа.

## Доға ҡылыу

Аллаһ Рәсүле ﷺ, рәттәрҙе тигеҙләп сыҡҡандан һуң, кире япмаһына әйләнеп ҡайта. Әбү Бәкр ҙә (радыйаЛлаһу ғәнһү) уның менән бергә инеп китә. Пәйғәмбәр ﷺ Аллаһҡа мөрәжәғәт итеүен, доға ҡылыуын тағы ла көсәйтә төшә. Аллаһтан ярҙам һорай. Уның ҡарары тикшерелмәй, һәм Уның хөкөмөнә тиң бер ни юҡ. **«Бәдерҙә һеҙ хурлыҡҡа ҡалған саҡта Аллаһ һеҙгә ярҙам итте бит. Аллаһтан ҡурҡығыҙ! Бәлки, шөкөр итерһегеҙ!»** (*Ҡөрьән, 3:123*). Аллаһ Рәсүле ﷺ доғаһында былай ти: «Эй, Аллаһ! Әгәр ҙә ошо ғәскәр һәләк ителһә, ер йөҙөндә Һиңә ғибәҙәт ҡылыр берәү ҙә ҡалмаясаҡ». Һәм, үҙенең Раббыһына мөрәжәғәт итеп: «Эй, Аллаһ! Миңә биргән вәғәҙәңде үтәһәң ине. Эй, Аллаһ! Еңеү бирһәң ине», – ти ҙә ҡулдарын өҫкә күтәрә. Хатта яурындарынан кейеме төшөп китә. Әбү Бәкр (радыйаЛлаһу ғәнһү) уны йәлләп, йыуатырға тотона. Һәм үҙе лә күп тапҡыр доға ҡыла.

## Дошмандарҙың Раббылары хаҡында бәхәсе

Һуңынан Аллаһ Рәсүле ﷺ кешеләр янына сыға ла уларҙы алышҡа әйҙәй башлай. Алға Ғөтбә ибн Рәбиғә, уның ағаһы Шәйбә һәм улы Вәлид сыға. Уртаға баҫҡас, алыш талап итә башлайҙар. Уларға ҡаршы ансарҙар араһынан өс егет ҡалҡына. Тегеләр: «Кем һеҙ?» – тип һорай. Егеттәр: «Беҙ ансарҙар араһынан», – тип яуап бирә. «Ә беҙ үҙебеҙгә тиң ағай-энеләребеҙҙең улдары менән алышырға теләйбеҙ», – тип ҡаршы сыға тегеләр. Пәйғәмбәр ﷺ: «Алға сыҡ, Ғөбәйҙә ибн әл-Хәриҫ! Алға, Хәмзә! Алға, Ғәли!» – тип әмер бирә. Улар: «Ярай, тиңдәр икән – тиңдәр», – тип, алға сығып баҫа.

Иң оло һәм тәжрибәле Ғөбәйҙә (радыйаЛлаһу ғәнһү) Ғөтбәгә ҡаршы сыға. Хәмзә (радыйаЛлаһу ғәнһү) Шәйбә менән һуғыша. Ғәли (радыйаЛлаһу ғәнһү) инде Вәлид ибн Ғөтбә ҡаршыһына алышҡа баҫа.

Хәмзә менән Ғәлигә (радыйаЛлаһу ғәнһүмә) килгәндә инде, улар дошмандарын шунда уҡ үлтерә. Ғөбәйҙә (радыйаЛлаһу ғәнһү) менән Ғөтбә ике тапҡыр алышып, бер-береһен яралай. Хәмзә менән Ғәли (радыйаЛлаһу ғәнһүмә), ҡылыстарын алып, Ғөтбә янына килә лә, уны үлтереп ҡуя. Һәм Ғөбәйҙәне (радыйаЛлаһу ғәнһү) үҙҙәре менән алып китәләр, ул ныҡ ҡына яраланғандан һуң шәһит булып ҡуя.

## Һуғыш тоҡаныуы

Ҡаршы яҡтар бер-береһенә ташлана, дошман бик яҡын була. Аллаһ Рәсүле ﷺ: «Алға! Күктәр һәм ер киңлегендәге Йәннәткә табан!» – тип, ғәскәрен яуға әйҙәй.

## Тәүге ҡорбан

Ансарҙар араһынан булған Ғөмәйер ибн әл-Химәм (радыйаЛлаһу ғәнһү): «Эй, Аллаһ Рәсүле! Күктәр һәм ер киңлегендәге Йәннәт, тиһеңме!?» – тип һорай. «Эйе», – тип яуап бирә ул ﷺ. Ғөмәйер (радыйаЛлаһу ғәнһү): «Бик яҡшы! Бик яҡшы, эй, Аллаһ Рәсүле!» – тип шатлана. Пәйғәмбәр ﷺ: «Был һүҙҙәрҙе әйтеүеңә нимә сәбәпсе булды?» – тип һорай. Ул: «Бер ни ҙә түгел, эй, Аллаһ Рәсүле! Аллаһ менән ант итәм! Мин бары тик унда йәшәүселәрҙең береһе булырыма ғына өмөтләнәм», – тип яуаплай. Пәйғәмбәр ﷺ: «Һин унда йәшәүселәрҙең береһе инде», – ти. Ғөмәйер моҡсайынан финик сығарып, ашай башлай. Һәм: «Ошо хәтлемде тулыһынса ашап бөткәнсе һуҙылған ғүмер бик оҙон була бит», – ти ҙә, ҡалған финиктарын ташлап, үлгәнсе көрәшә. Ул үҙ яғынан тәүге ҡорбан була.

Һуғышсылар, бирешмәйсә, сабырлыҡ күрһәтә, Аллаһ Тәғәләгә ҡат-ҡат зикер әйтә. Аллаһ Рәсүле ﷺ аяу белмәйенсә алыша. Дошмандары араһында нәҫелдәштәре булыуына ҡарамаҫтан, кешеләр ҡыйыу көрәш алып бара. Мосолмандарға мәрхәмәт һәм ярҙам йөҙөнән фәрештәләр төшөрөлә, улар ҙа мөшриктәрҙе үлтерә.

## Бер туғандарҙың дошмандарҙы үлтереүҙә уҙышыуы

Егеттәр шәһәдә алып, уңышҡа өлгәшергә ашыға. Таныштар, дуҫтар, ағай-энеләр һәм бер туғандар ошо йүнәлештә бер-береһе менән уҙыша.

ҒәбдүрРәхмән ибн Ғәүф (радыйаЛлаһу ғәнһү): «Мин Бәдер көнөндәге алышта ҡатнаштым. Уңға-һулға әйләнеп ҡараһам, ике яғымда – йәш егеттәр. Әммә мин уларға һуғышсы буларaҡ бик ышанып бармай инем. Бер мәл шуларҙың береһе йәшерен генә миңә: «Эй, ағай! Миңә Әбү Джәһлде күрһәт әле», – тип өндәште. «Эй, ҡустым! Уның менән ни эшләмәксе булаһың?» – тип һораным. Ул: «Уны осратһам, йә уны үлтерәм, йә үҙем үләм, тип үҙемә һүҙ биргән инем», – тип яуапланы. Икенсеһе лә шым ғына миңә шул уҡ һүҙҙәрҙе әйтте. Мине шул тиклем ҡыуандырҙылар. Тмам ир ҡорона еткән ике егет араһында тороуымды аңлағас, уларға Әбү Джәһлде күрһәттем. Егеттәр, ыласындай ташланып, уны өҙгөләп ташланы», – тип һөйләй.

Әбү Джәһл үлтерелгәндән һуң Аллаһ Рәсүле ﷺ: «Ул ошо өммәттең фирғәүене ине», – ти.

## Хәҡиҡәт еңеүе

Һуғыш мосолмандарҙың еңеүе һәм мөшриктәрҙең тар-мар ителеүе менән тамамланғас, Аллаһ Рәсүле ﷺ: «Аллаһ Бөйөк! Үҙ вәғәҙәһен үтәп, ҡолона еңеү биреүсе, берләшкән ҡәбиләләрҙе Үҙе генә пыран-заран итеүсе Аллаһҡа маҡтау!» – ти. Аллаһ Тәғәлә былай тигән: **«Бәдерҙә хурлыҡҡа ҡалған сағығыҙҙа Аллаһ һеҙгә**

**ярҙам итте бит. Аллаһтан ҡурҡығыҙ! Бәлки, шөкөр итерһегеҙ!»** (*Ҡөрьән, 3:123*).

Пәйғәмбәр ﷺ мөшриктәрҙең мәйеттәрен ҡоҙоҡҡа ырғытырға ҡуша ла, уларға төбәп: «Эй ҡоҙоҡ әһелдәре! Раббығыҙҙың вәғәҙәһе хаҡ булыуына инандығыҙ инде. Мин дә Раббымдың миңә биргән вәғәҙәһе хаҡ булыуына инандым», – ти.

Бәдер көнөндә йәмғеһе етмеш кафыр үлтерелә, етмеше ҡулға алына. Ҡурәйштәр араһынан булған – алты, ансарҙарҙан ете мосолман һәләк ителә.

Аллаһ Рәсүле ﷺ әсирҙәрҙе сәхәбәләренә бүлеп бирә лә, улар менән яҡшы мөғәмәләлә булырға ҡуша.

## Бәдер алышының тамамланыуы

Аллаһ Рәсүле ﷺ Мәҙинәгә еңеү менән ҡайта. Унын бындағы һәм ҡаланың эргә-тирәһендәге дошмандары ҡурҡыуға ҡала. Мәҙинә халҡының күбеһе Исламды ҡабул итә.

Мәккәлә, мөшриктәрҙең өйҙәрендә, һуғышта ятып ҡалғандар өсөн ҡайғырып, һыҡтауҙар башлана. Бик күп йәш түгәләр улар. Әммә аҙаҡ дошман ҡыуанмаһын өсөн илауҙарҙы тыялар. Ислам дошмандары хәүефкә ҡала.

## Мосолман егеттәренә белем биреү

Аллаһ Рәсүле ﷺ әсирҙәрҙе ғәфү итә. Уларҙан түләү ала. Ҡурәйштәр ҡайһы берәүҙәре өсөн хаҡ ебәреп, уларҙы азат иттерә.

Әсирҙәр араһында берерҙәй бер нәмәләре лә булмаған кешеләр ҙә осрай. Һәм Аллаһ Рәсүле ﷺ уларға шундай бурыс тәғәйенләй: ансарҙарҙың балаларын ғилемгә өйрәтергә ҡуша. Һәр береһе унышар кешене алып, уҡырға-яҙырға өйрәтә. Зәйед ибн Сәбит (радыйаЛлаһу ғәнһү) шундай юл менән белем ала.

Бану Ҡәйнүҡәғ – Аллаһ Рәсүле ﷺ менән үҙҙәре араһында булған килешеүҙе боҙоусы тәүге йәһүдтәр. Улар, антынан баш тартып, мосолмандарға ҡаршы көрәшә, уларҙы йәберләй башлай. Аллаһ Рәсүле ﷺ был халыҡты ун биш көн буйына, уның ﷺ ҡарары менән килешкәнсе, ҡамауҙа тота. Монафиҡтар башлығы Ғабдуллаһ ибн Өбәйй исемле кеше йәһүдтәрҙе яҡлап сыға, Пәйғәмбәр ﷺ уны улар менән бергә ебәрә. Араларында ете йөҙ һуғышсы, бер зәргәр һәм сауҙагәрҙәр була.



# Өхөд янындағы алыш

## Асыу менән үс алыу

Бәдер көнөндә күренекле Ҡурәйш халҡы еңелеүгә дусар ителгәндән һуң Мәккәгә ғәскәрҙең ҡалдығы ғына ҡайтып етә. Был улар өсөн бик оло юғалтыу була. Һуғышта ятып ҡалғандарҙың аталары, улдары һәм ағай-энеләре Әбү Суфйанға һәм теге каруанда тауарҙары булған кешеләргә киләләр ҙә, кәңәшләшеп, шул байлыҡтарҙы мосолмандарға ҡаршы көрәштә ҡулланырға ҡарар итәләр. Ҡурәйш ҡәбиләһе халҡы Аллаһ Рәсүленә ﷺ ҡаршы алыш өсөн туплана. Шағирҙар шиғырҙары менән кешеләрҙе алышҡа әйҙәй, уларҙа көс-ғәйрәт уята.

Ҡурәйштәр Һижрә буйынса өсөнсө йылдың шәүүәл айында үҙҙәренә эйәргән башҡа ҡәбилә вәкилдәре менән бергә алышҡа сыға. Күренекле ҡурәйштәр үҙҙәре менән ҡатындарын да ала. Улар ғәскәрҙәре менән Мәҙинә ҡаршыһына барып еткәнсе бара. Аллаһ Рәсүле ﷺ, мосолмандар Мәҙинә эсендә булырға тейеш, дошмандар баҫып ингән хәлдә генә ҡаршы көрәшкә сығасаҡбыҙ, тигән ҡарарға килә. Ул ҡаланан китергә теләмәй. Ғабдуллаһ ибн Өбәйй ҙә Пәйғәмбәрҙең ﷺ ҡарарын ҡеүәтләй. Тик Бәдер алышында ҡатнаша алмай тороп ҡалғандар ғына: «Эй, Аллаһ Рәсүле! Әйҙә, бергә дошман ҡаршыһына сығайыҡ. Беҙ уларҙан ҡурҡа йәки көс-ҡеүәтебеҙ юҡ, тип уйламаһындар әйҙә», – тип ныҡыша. Аллаһ Рәсүле ﷺ өйөнә инеп, хәрби күлдәген кейгәнсе, уның артынан эйәреп йөрөйҙәр. Әммә аҙаҡ был ҡылыҡтары өсөн үкенеп: «Эй, Аллаһ Рәсүле! Беҙ һине ошо аҙымға этәрҙек. Беҙ бит һине мәжбүр итергә теләмәгән инек. Теләһәң, туҡтат. Аллаһ бәрәкәт бирһен үҙеңә», – тиҙәр. Аллаһ Рәсүле ﷺ уларға: «Кейгән икән, пәйғәмбәргә, алышмайса тороп, хәрби күлдәген сисеү килешмәй», – тип яуап бирә.

Пәйғәмбәр ﷺ үҙенең меңәрләгән сәхәбәһе менән яуға сыға. Мәҙинә менән Өхөд араһында булған саҡта Ғабдуллаһ ибн Өбәйй: «Уларҙы тыңланың, мине тыңламанығ», – тип өс йөҙләгән кеше менән ғәскәрҙе ташлап китә.

## Өхөд янында

Аллаһ Рәсүле ﷺ Өхөд тарлауығына барып еткәнсе алға бара. Был тау Мәҙинәнән яҡынса өс саҡрым алыҫлыҡта урынлашҡан була. Өхөд тауын артта ҡалдырып, ғәскәрен теҙә лә: «Берегеҙ ҙә, бойороҡ булмайынса тороп, алышты башламаясаҡ!» – тип һуғышсыларына әмер бирә Аллаһ Рәсүле ﷺ.

Пәйғәмбәр ﷺ үҙенең ете йөҙ һуғышсыһы менән алышҡа әҙерләнә. Илле кешенән торған уҡсыларҙың башлығы итеп Ғабдуллаһ ибн Джүбәйерҙе ҡуя ла: «Һыбайлы ғәскәрҙе беҙҙән уҡтарығыҙ менән ҡыуығыҙ. Улар беҙҙең яҡҡа инмәҫлек булһын», – тип бойора. Һәм уларға, хатта ғәскәрҙе ҡош-ҡорт суҡығанын күргән хәлдә лә, урындарын ҡалдырмаҫҡа бойора. Һуңынан ике һайман кейеп ала ла, байраҡты Мөсғәб ибн Ғөмәйергә (радыйаЛлаһу ғәнһү) тапшыра.

## Тиҫтерҙәр араһында уҙышыу

Аллаһ Рәсүле ﷺ Өхөд көнөндә, йәштәре етмәү сәбәпле, ҡайһы бер малайҙарҙы кире ҡайтарып ебәрә. Улар араһында ун биш йәшлек Сәмүрә ибн Джүндүб һәм Рафиғ ибн Хәдиж дә була. Әбү Рафиғ, улы өсөн шәфәғәтлек килтереп: «Эй, Аллаһ Рәсүле! Улым Рафиғ уҡсы бит», – ти. Шунан һуң Пәйғәмбәр ﷺ малайға алышырға рөхсәт бирә. Сәмүрә ибн Джүндүб Мөхәммәткә ﷺ шул саҡ: «Рафиғҡа рөхсәт бирҙең, ә миңә – юҡ. Әгәр ҙә уның менән алышҡа сыҡһам, мин уны, һис шикһеҙ, еңәсәкмен», – ти. Малайҙарҙы бер-береһенә ҡаршы көрәштереп ҡарағас, Сәмүрә ысынлап та еңеп сыға. Шуға күрә ул да Өхөд көнөндә яуға сыға.

### Алыш

Ике яҡ бер-береһенә яҡынайып, ҡапма-ҡаршы тора. Һинд бинт Ғөтбә ҡатындарҙың етәксеһе була. Улар, ирҙәренең артында көс-дәрт биреп, дөңгөргә һуғып тора. Һуғышсылар алыша, көрәш ҡыҙғандан-ҡыҙа бара. Әбү Дүйәнә Аллаһ Рәсүленән ﷺ ҡылыс ала ла уны лайыҡлы рәүештә тоторға һүҙ бирә. Һәм шул ҡылыс менән юлында осраған һәр мөшрикте үлтерә.

Хәмзә ибн Ғәбделмотталиб (радыйаЛлаһу ғәнһү), ҡурҡыу белмәй һуғышып, бер нисә геройҙы үлтерә. Шул саҡ Джөбәйер ибн Мөтғимдең һөңгө ырғытыуға маһир Вәхши исемле хеҙмәтсеһе боҫҡон урынлаштыра ла уға тоҫҡап һөңгө ырғыта. Хужаһы уға ағаһы Төғәйемдең йәнен ҡыйған Хәмзәнең (радыйаЛлаһу ғәнһү) үлеме өсөн ирек вәғәҙә иткән була. Әбү Суфйандың ҡатыны Һинд та, күңел әрнеүен баҫыу өсөн, Вәхшиҙе Хәмзәне (радыйаЛлаһу ғәнһү) үлтерергә ҡоторта. Вәхши һөңгөһөн һелтәп ебәрә. Һәм Хәмзә был донъянан шәһит булып китә.

Үҙенең үлеме килгәнсе Мөсғәб ибн Ғөмәйер (радыйаЛлаһу ғәнһү) ҙә Аллаһ Рәсүлен ﷺ яҡлап көрәшә. Барлыҡ мосолмандар ҙа ҡыйыу рәүештә алыша.

### Мосолмандарҙың еңеүе

Аллаһ Тәғәлә, Үҙ вәғәҙәһен үтәп, мосолмандарға еңеү ебәрә. Мөшриктәр, төшөнкөлөккә бирелеп, яу яланынан ҡаса. Уларҙың еңелерендә бер ниндәй ҙә шик ҡалмай. Ҡатындар, күлдәк итәктәрен күтәреп тороп, ҡасырға керешә.

### Мосолмандарҙың яҙмыш һынауына дусар ителеүе

Шулай итеп, мөшриктәр еңелеүгә дусар ителә һәм ҡатындары артынан ҡаса башлай. Быны күргән уҡсылар ғәскәр янына ашыға, сөнки уларҙың еңеүендә шиге ҡалмай. Улар: «Эй, кешеләр!

Ғәнимәт! Табыш!» – тип ҡысҡырышырға тотона. Әмирҙәре Аллаһ Рәсүленең ﷺ бойороғо хаҡында иҫкәртһә лә, улар быға ҡолаҡ һалмай. Мөшриктәргә кире ҡайтыу юҡ, тип, урындарын ташлап китәләр. Шулай итеп, мосолмандар һыбайлы ғәскәр һөжүме хәүефе аҫтында ҡала.

Мөшриктәр шул тиклем тар-мар ителә, хатта байраҡ тотоусыларының береһе лә әләмен килеп алырға йөрьәт итмәй. Әммә һуңынан көтөлмәгән хәл була. Мөшриктәр: «Мөхәммәтте үлтереү өсөн барыһын да эшләргә!» – тип ҡысҡырышып, мосолмандарға арттан һөжүм яһай. Аптырап ҡалған мосолмандар сигенергә мәжбүр була. Мөшриктәр уларға, уҡсыларҙың урындарын ташлап китеүе форсатынан файҙаланып, һөжүм итә. Был көн оло һынау һәм ҡайғы көнөнә әйләнә.

Дошман тарафынан ташланған таш Пәйғәмбәрҙең ﷺ алғы теште̄рен онтай, аҫҡы ирендәрен яралай, шулай уҡ битен йәрәхәтләй. Битенән ағырға керешкән ҡанды һөртә-һөртә ул: «Аллаһ юлына саҡырған пәйғәмбәрҙең битен йәрәхәтләүселәр ниндәй уңышҡа өлгәшһен инде?» – ти. Ғәли ибн Әбү Талиб (радыйаЛлаһу ғәнһү) уны ҡулдарынан тотоп ала. Ә Талха ибн Ғөбәйҙуллаһ (радыйаЛлаһу ғәнһү) Пәйғәмбәрҙе ﷺ аяғүрә баҫа алғансы тотоп тора. Малик ибн Синән (радыйаЛлаһу ғәнһү) уның битендәге ҡанды һурып ала.

Мосолман ғәскәре, ни эшләргә белмәй, ҡапыл йүгерешергә тотона. Әммә аҙаҡ, ҡасыу ниәтенән кире ҡайтып, һөжүмде дауам итәләр.

Исламдың һәм мосолмандарҙың көсөн тәшкил иткән, Аллаһ Рәсүленең ﷺ һәм диндең яҡлаусылары булған кешеләрҙең ҡыйратылыуы ысын мәғәнәһендә оло юғалтыуға һәм михнәткә әйләнә. Уҡсыларҙың хатаһының, Пәйғәмбәрҙең ﷺ өйрәткәндәренә ныҡлы иғтибар итмәүенең, бирелгән бойороҡто аҙаҡҡаса үтәмәүенең һөҙөмтәһе был. Улар Аллаһ Рәсүле ﷺ тәғәйенләгән урынды ташлап китмәҫкә тейеш ине бит. Был хаҡта Аллаһ Тәғәләнең һүҙҙәрендә

былай тиелә: **«Аллаһтың рөхсәте менән һеҙ уларҙы ҡырып бөткәс, Ул үҙенең вәғәҙәһен үтәне. Ул һеҙгә нимә яратҡанығыҙҙы күрһәткәндән һуң һеҙ ҡаушап, эш тураһында әрепләшеп, ҡарышып киткәс, арағыҙҙа донъялыҡты көҫәгәндәр ҙә, ахирәтте теләгән кешеләр ҙә булды. Шунан һуң Ул һынар өсөн һеҙҙе уларҙан ситкә борҙо ла ғәфү итте. Аллаһ бит мөьминдәргә йомарт!»** (*Ҡөрьән, 3:152*).

## Йәндәрен фиҙа ҡылыусылар

Әбү Ғөбәйҙә ибн әл-Йәррәх (радыйаЛлаһу ғәнһү), Пәйғәмбәрҙең ﷺ сикәһенә ҡаҙалған ике һөңгө сыңғаһын күреп ҡала ла, ашығыс рәүештә бер-бер артлы уларҙы теше менән һурып ала. Ошо арҡала ике алғы – аҫҡы һәм өҫкө – тештәрен йәрәхәтләй. Әбү Дүйәнә (радыйаЛлаһу ғәнһү) Аллаһ Рәсүлен ﷺ арҡаһы менән ҡаплаған да, уҡтар яуыуына ҡарамаҫтан, урынынан бөтөнләй шылмаған. Сәғед ибн Әбү Үәҡҡәс (радыйаЛлаһу ғәнһү), ҡулдарына ян тотоп, Аллаһ Рәсүлен ﷺ һаҡлаған. Ә Пәйғәмбәр ﷺ үҙ сиратында уны: «Ат әйҙә! Атам һәм әсәм һинең өсөн ҡотолоу булһын!» – тип ҡеүәтләп торған.

Көслө һуғыуҙан Ҡәтәдә ибн Нөғмәндең хатта күҙе һәленеп төшә. Аллаһ Рәсүле ﷺ үҙ ҡулдары менән уларҙы кире урынына ултырта. Һөҙөмтәлә ул ошо күҙҙәре менән башҡаларға ҡарағанда ла яҡшыраҡ күрә башлай.

Яу барышында мөшриктәр Пәйғәмбәрҙе ﷺ һәр ваҡыт эҙәрлекләй. Аллаһ уны юҡ итһен ине, тип теләйҙәр. Тиҫтәләгән кешенән торған төркөм һуңғылары үлтерелгәнсе улар менән алыша. Талха ибн Ғөбәйҙуллаһ та (радыйаЛлаһу ғәнһү) мөшриктәр менән көрәш алып бара. Ул Аллаһ Рәсүлен ﷺ, ҡулдары менән ҡаплап, аралай. Аҙаҡ Талханың (радыйаЛлаһу ғәнһү) ҡулдарын фалиж һуға. Аллаһ Рәсүле ﷺ ҙур бер ташҡа менергә теләй, әммә хәлһеҙлеге һәм йәрәхәттәре арҡаһында быны эшләй алмай. Шул саҡ Талха (радыйаЛлаһу ғәнһү) сүгәләй ҙә, уны ﷺ яурындарына ултыртып,

ташҡа мендереп ҡуя. Намаҙ ваҡыты еткәс, Пәйғәмбәр ﷺ ултырып ҡына уҡый.

Еңелеүгә дусар ителгәс, һуғышсылар ҡасырға керешә. Тик Пәйғәмбәрҙең ﷺ хеҙмәтсеһе Әнәс ибн Маликтың (радыйаЛлаһу ғәнһү) ағаһы Әнәс ибн ән-Нәдер генә (радыйаЛлаһу ғәнһү), киреһенсә, алға ынтыла. Сәғед ибн Мөғәҙ (радыйаЛлаһу ғәнһү) менән тап булышҡас, тегеһе: «Ҡайҙа киттең, эй, Әбү Ғүмәр?!» – тип һорай. Әнәс (радыйаЛлаһу ғәнһү): «Йәннәт ниндәй хуш еҫле, эй, Сәғед! Мин уны Өхөд яғынан тоям», – тип яуаплай.

Әнәс ибн ән-Нәдер (радыйаЛлаһу ғәнһү) ҡул ҡаушырып, аптырап ҡалған мөһәжирҙәр һәм ансарҙар янына килә лә: «Нимә көтөп ултыраһығыҙ?» – тип һорай. Улар: «Аллаһ Рәсүле ﷺ үлтерелгән», – тип яуап бирә. Әнәс (радыйаЛлаһу ғәнһү): «Ул сағында һеҙгә артабан йәшәүҙән ни мәғәнә? Тороғоҙ ҙа Аллаһ Рәсүле ﷺ кеүек үк йәнегеҙҙе фиҙа ҡылығыҙ!» – ти ҙә, тегеләргә йөҙө менән борολоп, йәне алынғанса алыша.

Әнәс ибн Малик (радыйаЛлаһу ғәнһү) былай тип һөйләй: «Беҙ ул көндө Әнәстең тәнендә етмеш йәрәхәт эҙе таптыҡ. Апаһынан башҡа берәү ҙә уны таный алманы. Бармаҡтарына ҡарап ҡына ҡустыһы икәнен белде апаһы».

Зийәд ибн әс-Сәкән (радыйаЛлаһу ғәнһү) биш ансар менән бергә Аллаһ Рәсүленең ﷺ алдында алыша. Улар бер-бер артлы үлтерелеп бөтә. Зийәд тә (радыйаЛлаһу ғәнһү) яраланып ҡолағанса һуғыша. Аллаһ Рәсүле ﷺ: «Уны миңә яҡыныраҡ алып килегеҙ», – тип әмер бирә. Килтергәстәр, Пәйғәмбәр ﷺ аяҡтарын уның баш аҫтына ҡуя. Зийәд (радыйаЛлаһу ғәнһү) сикәһен Аллаһ Рәсүленең ﷺ аяғына һалған килеш үлеп китә.

Аяҡтары нык ҡына имгәнеү сәбәпле аҡһап йөрөгән Ғәмер ибн әл-Йәмүхтең (радыйаЛлаһу ғәнһү) дүрт улы ла Аллаһ Рәсүле ﷺ менән бергә алышҡа сыға. Өхөд алышы яҡынайғас, Ғәмер ҙә

(радыйаЛлаһу ғәнһү) ғәскәргә ҡушылырға теләк белдерә. Бер улы уға: «Аллаһ һине ғәфү итте бит. Һәм Ул һине алышта ҡатнашырға мәжбүр итмәй. Беҙҙең барыуыбыҙ ҙа еткән. Аллаһ һиңә өйҙә ҡылыуҙы рөхсәт ҡылды», – ти. Ғәмер (радыйаЛлаһу ғәнһү) артабан Аллаһ Рәсүленә ﷺ килә лә: «Улдарым мине һинең менән бергә яуға сығыуҙан алып ҡалмаҡсы була. Аллаһ менән ант итәм: ошо аҡһаҡ аяҡтарым менән Йәннәт буйлап йөрөүемде бик ныҡ теләйем», – ти. Пәйғәмбәр ﷺ уға: «Аллаһ һине ғәфү итте, шуға күрә алышта ҡатнашыу бурысың түгел», – ти. Ә улдарына иһә былай ти: «Атайығыҙҙы алып ҡалырға һеҙҙең хаҡығыҙ юҡ! Бәлки, Аллаһ уға шәһитлек бирер!» Ғәмер (радыйаЛлаһу ғәнһү) Аллаһ Рәсүле ﷺ менән бергә алышҡа сыға һәм шәһит була.

Зәйед ибн Ҫәбит (радыйаЛлаһу ғәнһү) былай тип һөйләй: «Өхөд көнөндә Аллаһ Рәсүле ﷺ мине Сәғед ибн әр-Рәбиғәне эҙләргә ебәрҙе лә: «Әгәр ҙә уны күрһәң, минән сәләм әйт һәм: «Аллаһ Рәсүле ﷺ: «Ниҙәр тояһың?» – ти һораны», – тиген», – тип бойороҡ бирҙе. Ятып ҡалыусылар араһында йөрөй башланым һәм Сәғедте һуңғы һулышында саҡта тап иттем. Уның тәнендә һөңгөнән һәм ҡылыстан етмешләгән йәрәхәт бар ине. Мин уға: «Аллаһ Рәсүле ﷺ һиңә сәләм әйтте һәм: «Ниҙәр тояһың, хәбәр ит миңә шуны», – тине», – тип еткерҙем. Ул: «Аллаһ Рәсүленә лә сәләм. Уға: «Эй, Аллаһ Рәсүле! Мин Йәннәт еҫен тоям», – тип еткер. Һәм халҡым ансарҙарға былай тиген: «Әгәр ҙә йөрәктәрегеҙ типкән саҡта улар Аллаһ Рәсүленә ﷺ барып етһә, һеҙҙең Аллаһ алдында аҡланыу өсөн бер сәбәбегеҙ ҙә булмаясаҡ», – тине».

Ғабдуллаһ ибн Йәхш (радыйаЛлаһу ғәнһү) был көндө: «Йә Аллаһ! Яныма көслө дошман ебәрһәң ине, ул мине үлтереп, танауымды һәм ҡолаҡтарымды ҡырҡып алһын ине. Аҙаҡ, Һине осраткас, Һинең «Ни өсөн?» тигән һорауыңа, «Һинең хаҡыңа!» – тип яуап бирерлек булһын», – тип доға ҡыла.

## Мосолмандарҙың үҙ урындарына ҡайтыуы

Мосолмандар, Аллаһ Рәсүленең ﷺ хәле тураһында белгәс, уны күтәреп ала. Мөхәммәт ﷺ тарлауыҡҡа юлланырға кәрәклеген әйтә. Өбәйй ибн Хәләф: «Эй, Мөхәммәт! Һин ҡотолоп ҡалһаң, миңә йәшәү юҡ!» – тип ҡабатлай-ҡабатлай уны эҙәрлекләүен дауам итә. Аллаһ Рәсүле ﷺ: «Теймәгеҙ уға!» – ти. Әммә теге яҡынайғас, Пәйғәмбәр ﷺ, сәхәбәләренең береһенән һөңгө ала ла, йөҙө менән боролоп, уның муйынына ҡаҙай. Өбәйй әйләнеп китеп атынан ҡолап төшә.

Ғәли ибн Әбү Талиб (радыйаЛлаһу ғәнһү) ҡалҡаны менән һыу алып килә. Пәйғәмбәр ﷺ шуның менән битендәге ҡанды йыуып төшөрә. Фатима бинт әр-Рәсүл (радыйаЛлаһу ғәнһә) атаһының битен йыуа, ә Ғәли (радыйаЛлаһу ғәнһү) ҡалҡандан һыу ҡойоп тора. Фатима (радыйаЛлаһу ғәнһә), һыуҙан атаһының тағы ла нығыраҡ ҡанһырауын күргәс, септә киҫәген алып, яндырып һүндерә лә яраға һала. Ошонан һуң ғына Пәйғәмбәрҙең ﷺ йәрәхәтләнгән тәне ҡанһырауҙан туҡтай.

Ғәйшә бинт Әбү Бәкр һәм Умм Сөләйм (радыйаЛлаһу ғәнһүмә) елкәләренә турһыҡ һалып һыу ташый. Аҙаҡ шуны хәлһеҙ кешеләрҙең ауыҙҙарына ҡоялар ҙа кире һыу тултырырға китәләр. Умм Сөләйт улар өсөн турһыҡтарға һыу йыя.

Һинд бинт Ғөтбә башҡа ҡатындарҙы эйәртеп алып килә лә, бергәләшеп мосолман мәйеттәрен йәмһеҙләргә тотоналар. Уларҙың танауҙарын, ҡолаҡтарын ҡырҡып алалар. Һинд, Хәмзәнең (радыйаЛлаһу ғәнһү) бауырын ҡырҡып алып, сәйнәргә тотона. Әммә йота алмай, кире төкөрә.

Әбү Суфйан китерҙән алда тау яғына бара ла, бар көсөнә: «Эштәр бик яҡшы бара! Был Бәдер көнө өсөн үс булыр. Алышта уңыш шулай алмашлап килә. Һабул бөйөк!» – тип ҡысҡыра. Аллаһ Рәсүле ﷺ: «Эй, Ғүмәр! Тор ҙа яуап бир шуға!» – ти. Һәм: «Аллаһ бөйөгөрәк һәм ҡеүәтлерәк! Был бер үк нәмә түгел. Беҙҙең

мәрхүмдәр – Йәннәттә, һеҙҙекеләр – Утта!» – тип әйтергә ҡуша. Әбү Суфйан: «Беҙҙә Ғүззә бар, ә һеҙҙә – юҡ», – тип ныҡыша. Пәйғәмбәр ﷺ һуғышсыларына: «Яуапһыҙ ҡалырға уйлайһығыҙмы ни?!» – ти. Улары: «Нимә тип әйтәйек һуң?» – тип аптырана. Ул ﷺ: «Аллаһ – беҙҙең Раббыбыҙ! Ә һеҙҙең раббығыҙ юҡ!» – тип әйтергә ҡуша. Әбү Суфйан ҡәрҙәштәре менән китеп барған саҡта тағы: «Икенсе йыл һеҙҙең менән Бәдерҙә осрашырбыҙ!» – тип ҡысҡырып ҡала. Аллаһ Рәсүле ﷺ сәхәбәләренең береһенә: «Эйе, беҙ ҙә һеҙҙең менән ошо хаҡта һүҙ ҡуйышабыҙ», – тип әйтергә бойора.

Кешеләр мәрхүмдәрҙе һәм яралыларҙы эҙләргә тотона. Аллаһ Рәсүле ﷺ Хәмзә (радыйаЛлаһу ғәнһү) өсөн бик ныҡ ҡайғыра. Ул Мөхәммәт ﷺ өсөн ағай ҙа, һөттәш туған да, уны һуғышта һаҡлаусы ла булған бит инде.

### Мөьминәнең сабырлығы

Сафия бинт Ғәбделмотталиб Хәмзәне (радыйаЛлаһу ғәнһү) ҡарарға килә. Ул мәрхүмдең атай яғынан да, әсәй яғынан да туғаны була. Аллаһ Рәсүле ﷺ ҡатындың улы әз-Зөбир ибн әл-Ғәүүәмгә: «Кире алып кит әсәйеңде! Туғаны менән ни булғанын күрмәһен!» – тип бойора. Улы: «Эй, әсәйем! Аллаһ Рәсүле ﷺ һиңә кире ҡайтырға ҡушты», – ти. Тегеһе: «Ни өсөн?» – тип һорай. Аҙаҡ: «Туғанымды мәсхәрәләүҙәре хаҡында әйттеләр инде. Аллаһтың ихтыяры шулай булған, тимәк. Шуға күрә беҙ түҙергә тейеш. Ин шәъ Аллаһ, Аллаһтың әжере өсөн мин дә сабыр итермен», – ти ҙә, Хәмзәнең тәнен барып ҡарағас, уның өсөн намаҙ ҡыла. «Беҙ – Аллаһ Тәғәләнән, ҡайтыуыбыҙ ҙа Уға ғына», – ти ҙә туғаны өсөн ғәфү һорай. Һуңынан Аллаһ Рәсүле ﷺ Хәмзәне ерләргә ҡуша.

### Мөсғәб ибн Ғөмәйер һәм Өхөд шәһиттәренең ерләнеүе

Аллаһ Рәсүленең ﷺ байрағы эйәһе һәм Исламға тиклем Ҡурәйш ҡәбиләһе егеттәре араһында уңыш ҡаҙаныусыларҙан булған

Мөсғәб ибн Ғөмәйер ҙә (радыйаЛлаһу ғәнһү) үлтерелә. Уны буй-буй һыҙыҡлы кейемгә кәфенләйҙәр. Әммә, башы ябылһа, аяҡтары асыла, аҫҡы яғы көпләнһә, өҫкөһө ҡапланмай. Һуңынан Пәйғәмбәр ﷺ: «Башын ғына ҡаплағыҙ ҙа аяҡтарына хуш еҫле ҡамыш һалығыҙ», – ти.

Аллаһ Рәсүле ﷺ Өхөд мәйеттәрен икешәрләп бер кейемгә төрә. Аҙаҡ: «Кемеһе Ҡөрьәнде күберәк белә?» – тип һорай ҙа, кемеһенә күрһәтәләр, шуны иң тәүҙә ләхеткә һала. Һуңғыларын: «Ҡиәмәт көнөндә мин улар өсөн шаһитлыҡ ҡылырмын», – тип, ҡанлы көйө ерләргә ҡуша. Йыназа ҡылынмай, тәндәрен дә йыумайҙар.

## Ҡатындарҙың эскерһеҙ хәстәрлеге

Мосолмандар Мәҙинәгә ҡайтып барғанда Бану Динар ҡәбиләһенән булған ҡатынды осрата. Уның ире лә, ағаһы ла, атаһы ла Аллаһ Рәсүле ﷺ менән бергә алышҡа сығып, шунда башын һалған була. Уларҙың вафаты тураһында хәбәр иткәс, ҡатын: «Аллаһ Рәсүле ни хәлдә?» – тип һорай. «Барыһы ла яҡшы, эй Умму Фәлән! ӘлхәмдүлиЛләһ, уның хәле һеҙ теләгәнсә яҡшы», – тип яуап бирәләр. Ҡатын: «Күрһәтегеҙ миңә уны! Минең бик күргем килә», – ти. Пәйғәмбәргә ﷺ төртөп күрһәткәс ул: «Һин тере саҡта барлыҡ ҡайғы-хәсрәт әһәмиәтһеҙ!» – ти.

## Мосолмандарҙың дошман эҙе буйлап сығыуы

Мөшриктәр: «Һеҙ бер ни ҙә эшләмәнегеҙ! Халыҡ намыҫын ергә һалып тапанығыҙ! Мосолмандарҙы тулыһынса тар-мар итеү мөмкинлеген ҡулдан ысҡындырҙығыҙ!» – тип бер-береһен битәрләй башлай.

Аллаһ Рәсүле ﷺ дошманды эҙләргә ҡуша. Өхөд көнөнөң иртәгәһенә мосолман һуғышсылары йәрәхәттәре арҡаһында бик көсһөҙ була әле. Пәйғәмбәрҙең ﷺ мүәҙҙине кешеләргә дошманды эҙләп сығырға кәрәклеге хаҡында хәбәр итә. Кисәге яуҙа

ҡатнашыусыларҙан башҡа бер кемдең дә сығырға тейеш түгеллеге хаҡында белдерә. Ныҡ яраланған булыуҙарына ҡарамаҫтан, мосолмандар Аллаһ Рәсүле ﷺ менән бергә китә. Бер кем дә тороп ҡалмай. Күмәкләшеп Мәҙинәнән һигеҙ миль алыҫлыҡта булған Хәмрә Әсәд ерлегенә барып етәләр. Аллаһ Рәсүле ﷺ менән мосолмандар унда дүшәмбе, шишәмбе һәм шаршамбы көндәре булалар ҙа кире Мәҙинәгә әйләнеп ҡайталар.

Өхөд көнөндә мосолмандар араһынан етмеш кеше шәһит була. Уларҙың күбеһе – ансарҙар (радыйаЛлаһу ғәнһүм). Мөшриктәр араһынан егерме ике кеше үлтерелә.

## Йәндән дә ҡәҙерлерәк

Һижрә буйынса өсөнсө йылда Ғәзәл һәм әл-Ҡәррә дини тәғлимәткә өйрәтһендәр өсөн мосолмандар араһынан бер нисә кеше талап итә. Аллаһ Рәсүле ﷺ улар менән бергә үҙенең алты сәхәбәһен ебәрә. Араларында Ғасым ибн Ҫәбит, Хөбәйб ибн Ғәдий һәм Зәйед ибн әд-Дәҫиннә (радыйаЛлаһы ғәнһүм) була. Уларға аҫтыртын рәүештә хаслыҡ ҡылалар. Күптәре үлтерелә.

Дошмандар Зәйедте (радыйаЛлаһу ғәнһү) үлтереү өсөн изге Мәккә еренән ситкә сығара. Тиҫтәләгән ҡурәйш бергә йыйыла, улар араһында Әбү Суфйан ибн Хәрб тә була. Әбү Суфйан уға: «Аллаһ исеме менән һорайым, эй, Зәйед! Хәҙерге ваҡытта һинең урыныңда Мөхәммәттең булыуын теләйһеңме? Беҙ уның башын өҙә сабабыҙ, ә һин ғаиләңә кире әйләнеп ҡайтырһың», – ти. Ул: «Аллаһ менән ант итәм! Мин ғаиләм менән бергә ултырған саҡта Мөхәммәтте хатта бер генә сәнскенең дә сәнсеп алыуын теләмәҫ инем», – тип яуап бирә. Быны ишеткән Әбү Суфйан: «Берәүҙең дә Мөхәммәтте сәхәбәләре яратҡан кеүек кемделер ҡәҙерләгәнен бер ҡасан да күргәнем булманы!» – ти. Һуңынан Зәйед (радыйаЛлаһу ғәнһү) үлтерелә.

Хөбәйб (радыйаЛлаһу ғәнһү), язаларға килтерелгәс: «Ике рәҡәғәт намаҙ уҡып алырға рөхсәт итегеҙ әле», – ти. «Уҡы әйҙә», – тип, тегеләре рөхсәт бирә. Ул ике рәҡәғәт намаҙын еренә еткереп, матур итеп уҡый. Аҙаҡ халыҡ эргәһенә килеп: «Аллаһ менән ант итәм! Үлемдән ҡурҡып, намаҙын оҙонайтҡан, тип уйламағыҙ», – ти ҙә былай тип һамаҡлай: «Мосолман көйө йәнем ҡыйылһа, Аллаһ хаҡына нисек кенә үлһәм дә, миңә барыбер. Был – Илаһтың асылы хаҡына. Әгәр ҙә теләһә, Ул өҙгөләнгән тәндең һәр быуынын бәрәкәтле итәсәк».

### Мәғүн ҡоҙоғо

Аллаһ Рәсүле ﷺ үҙенең сәхәбәләрен Ғәмир ибн Маликтың һорауы буйынса Ислам диненә саҡырыу өсөн ебәрә. Иң яҡшы мосолмандар булып иҫәпләнгән етмеш ир-егетте һайлап ала. Мәғүн ҡоҙоғона тиклем барып етәләр. Уларға Бану Сөләйемдең Ғөсаййа, Риғел, Ҙәкүән ҡәбиләләре ҡушыла. Мосолмандар, халыҡ янына килеп, сәфәренең сәбәбе хаҡында һөйләп бирә. Әммә тегеләр, уратып алып, уларға һөжүм яһай. Мосолмандар, ҡылыстарын алып, ҡаршы алыша башлай. Изге ниәт менән юлға сыҡҡандарҙың барыһы ла үлтерелеп бөтә, бары тик Кәғб ибн Зәйед кенә (радыйаЛлаһу ғәнһү) тороп ҡала. Ул Хәндәк көнөндә шәһит булғансы йәшәй.

### Үлтерелеүсенең һүҙҙәрен ишетеп, ҡатилдың Ислам ҡабул итеүе

Шунда уҡ Хәрәм ибн Милхән (радыйаЛлаһу ғәнһү) Джәббәр ибн Сәлмә тарафынан үлтерелә. Хәрәмдең әйткән һүҙҙәре йәнен алыусының Исламға килеүенә сәбәп була. Джәббәр аҙаҡ былай тип һөйләй: «Ул көндө мине Исламға саҡырғаны өсөн уларҙың береһенең яурындары араһына һөңгө менән һуҡтым. Осло тимер күкрәге аша сығып китте. Шул саҡ мин теге кешенең: «Мин уңышҡа өлгәштем! Кәғбәнең Раббыһы менән ант итәм!» – тигәнен ишеттем. Шунан үҙ алдыма: «Нисек инде уңышҡа өлгәште? Был егетте мин

үлтерमәнемме ни?!» – тинем. Һуңынан әлеге һүҙҙәрҙең мәғәнәһе хаҡында һораштым. Миңә: «Шәһәдә алыуҙа уңышҡа өлгәшкән», – тип аңлаттылар. Шунан ғына мин: «Ысынлап та, ул бит уңышҡа өлгәште. Аллаһ менән ант итәм!» – тинем». Ошо хәл Джәббәрҙең Ислам ҡабул итеүенә сәбәпсе була.

## Бану ән-Нәдир ҡәбиләһенең китеүе

Аллаһ Рәсүле ﷺ йәһүд ҡәбиләһе булған Бану ән-Нәдир халҡына бара ла, Бану Ғәмир ҡәбиләһенән булған ике кеше үлтерелгән өсөн түләү һорай. Бану ән-Нәдир һәм Бану Ғәмир араһында килешеү төҙөлгән була. Тегеләр Пәйғәмбәр ﷺ менән яғымлы ғына һөйләшеп, ярҙам итергә һүҙ бирә. Әммә үҙҙәре уны һатлыҡтарса үлтерергә ниәтләй. Аллаһ Рәсүле ﷺ үҙенең Әбү Бәкр, Ғүмәр, Ғәли (радыйаЛлаһу ғәнһүм) кеүек сәхәбәләре менән бергә тегеләрҙең өйҙәренең стенаһы эргәһендә ултырған була. Бану ән-Нәдир кешеләре үҙ-ара: «Был кеше бүтән ундай хәлдә булырға тейеш түгел. Кем өй ҡыйығына менеп, уның өҫтөнә таш ташлап, беҙҙе бәләнән арындарырға теләй?» – тиешә башлай.

Пәйғәмбәргә ﷺ быларҙың ни эшләргә йыйыныуы хаҡында күктән хәбәр килә. Ул ﷺ урынынан тора ла кире Мәҙинә яғына юллана, халыҡҡа ҡаршы сығып көрәшергә әҙер булырға ҡуша. Аҙаҡ һуғышсылары менән бергә уларҙы уратып ала. Был хәл дүртенсе йылдың рәббиғел әүүәл айында була. Бану ән-Нәдирҙе алты көн дауамында ҡамап торалар. Аллаһ дошман йөрәгенә ҡурҡыу тойғоһон һала. Улар Аллаһ Рәсүленән ﷺ китергә мөмкинлек биреүен һорай. Ҡан ҡоймауын үтенәләр һәм үҙҙәре менән дөйәлеренә тейәй алғансы ҡоралдан башҡа әйберҙәрен алып китергә теләк белдерәләр. Ул ﷺ был шартты ҡабул итә. Ҡәбилә ағзалары, дөйәләре күтәрә алырлыҡ милектәрен тейәп, күсенеп китә. Ә ҡалған әйберҙәрен Пәйғәмбәр ﷺ иң тәүге мөһәжирҙәргә бүлеп бирә.

## Ҙәт әр-риҡағ алышы

Аллаһ Рәсүле ﷺ дүртенсе йылды Нәжд яуына юллана. Ғәскәрен Нәхелгә тиклем алып бара. Мосолмандарҙың аяҡ кейемдәре оҙаҡ атлауҙан ышҡылып, табандары тишелеп бөтә. Шуға күрә улар аяҡтарын туҡыма киҫәге (риҡағ) менән уратып ала. Шуның өсөн был алышҡа Ҙәт әр-риҡағ тигән атама бирәләр.

Ҙур-ҙур төркөмдәге кешеләр, осрашып, бер-береһенә яҡынлая. Әммә улар араһында алыш булмай. Бер-береһенән ҡурҡып ҡалалар. Аллаһ Рәсүле ﷺ үҙенең кешеләре менән бергә хәүеф намаҙын уҡый.



## Әл-Хәндәк йәки әл-Әхзәб алышы

Бишенсе йылдың шәүүәл айында әл-Хәндәк йәки әл-Әхзәб алышы була. Хәл иткес һәм михнәтле һуғыш. Мосолмандар бик ауыр һынауҙарға дусар ителә. Уларҙың был көндәгенән дә хәтәрерәк һынау күргәндәре булмаған. Ошо турала Аллаһ Тәғәлә былай ти: **«Бына улар өҫтән дә, аҫтан да уратып алды. Һеҙҙең күҙегеҙ аларҙы, йөрәгегеҙ боғаҙығыҙға килде. Аллаһ тураһында төрлө нәмә уйланығыҙ. Шунда мөьминдәргә һынау булды: улар, бик ҡаты тетрәнеп, ҡойолоп төштө»** (*Ҡөрьән, 33:10-11*).

Алыштың сәбәпсеһе йәһүдтәр була. Бану Нәдир һәм Бану Вәил ҡәбиләләре халҡынан йыйылған төркөм ҡурәйштәрҙә килә лә, уларҙы Аллаһ Рәсүленә ﷺ ҡаршы сығырға ҡоторта башлай. Быға тиклем һуғыш афәте кисергән, унең утлы ғазаптарын татыған ҡурәйштәр ҡурҡып ҡала һәм һуғыштан баш тарта. Йәһүдтәр уларҙы үҙҙәренең делегацияһы менән ҡыҙыҡһындыра башлай. Һуғышты бик еңел һәм ваҡ итеп күрһәтергә тырышып: «Уны тулыһынса юҡ иткәнгә тиклем беҙ һеҙҙең менән буласаҡбыҙ», – тиҙәр. Быны ишеткән ҡурәйш халҡы ҡыуанып китә. Йәһүдтәрҙең саҡырыуы уларҙы ҡапыл йәнләндереп ебәрә. Күмәкләшеп йыйылып, кәңәш ҡоралар, делегация артабан Ғәтәфән ҡәбиләһенә юллана. Уларҙы ла алышҡа саҡыра башлайҙар. Бөтә ҡәбиләләрҙе лә урап сығалар ҙа Мәҙинәлә буласаҡ яуҙың ҡурәйштәр менән килешеп эшләнеүе хаҡында иҫкәртәләр.

Барыһы ла ҡуйылған шарттар менән килешә. Ҡурәйштәр – дүрт мең, Ғәтәфән халҡы алты мең һуғышсы әҙерләй. Йәмғеһе ун мең һуғышсы булып китә. Ғәскәр менән идара итеү Әбү Суфйан ибн Хәрбкә йөкмәтелә.

## Мөьмин хикмәте

Мосолмандар Мәҙинәлә урынлашырға һәм һаҡланыу сараларын күрергә була. Уларҙың ғәскәрендә һуғышсылар һаны өс меңдән дә артыҡ булмай.

Сәлмән әл-Фәрисий (радыйаЛлаһу ғәнһү) һаҡһыҙ ҡалған әл-Хәндәҡ яғына күрһәтә һәм былай ти: «Эй, Аллаһ Рәсүле! Фарсылар ерендә булғанда, атлы ғәскәрҙән ҡурҡып, унан һаҡланыу өсөн ур ҡаҙа торған инек». Аллаһ Рәсүле ﷺ, унын фекерен ҡабул итеп, һөжүм хәүефе янаған, һаҡһыҙ ҡалған яҡта нығынырға ҡуша.

Пәйғәмбәр ﷺ сәхәбәләренә ур ҡаҙыу эштәрен бүлеп бирә. Унар кешенән торған төркөмдәргә ҡырҡар терһәк оҙонлоғонда ер тәғәйенләнә.

## Мосолмандарҙың бер-береһенә ярҙам итеүендә тигеҙлек

Аллаһ Рәсүле ﷺ, башҡаларға өлгө күрһәтеп, үҙе лә ур ҡаҙыуҙа ҡатнаша. Тырышып-тырмашып, ең һыҙғанып эшләйҙәр. Ул ваҡытта көндәр бик һыуыҡ була. Ашарҙарына ла саҡ-саҡ ҡына тамаҡ ялғарлыҡ аҙыҡ табалар. Ҡайһы саҡта уныһы ла булмай.

Әбү Талха (радыйаЛлаһу ғәнһү) былай тип һөйләй: «Беҙ Аллаһ Рәсүле ﷺ алдында ас булыуыбыҙға зарлана инек. Аҙаҡ асығыу тойғоһон баҫыу өсөн эсебеҙгә таш бәйләп йөрөй башланыҡ. Аллаһ Рәсүле ﷺ хатта ике таш бәйләп тороп алды».

Ни генә булмаһын, улар үҙҙәрен бәхетле тоя, Аллаһҡа маҡтау әйтә. Шиғыр сығарып, шуны һөйләй-һөйләй, башҡаса зарланмайса, арыуҙарын тоймайса эштәрен дауам итәләр.

Әнәс (радыйаЛлаһу ғәнһү) һөйләүенсә, мөһәжирҙәр һәм ансарҙар иртәнге һалҡында ур ҡаҙыу эше менән булғанда уларҙың янына Аллаһ Рәсүле ﷺ килә (уларҙың ҡолдары булмай). Сәхәбәләренең ни тиклем ауырлыҡ кисереп, аслыҡта йөрөгәнен

күргән Пәйғәмбәр ﷺ: «Йә Аллаһ! Ахирәт рәхәтлектәренән башҡа рәхәтлек юҡ. Ансарҙарға һәм мөһәжирҙәргә бәрәкәт бир», – ти. Яуап былай була: «Беҙ Мөхәммәткә йыһат вәғәҙә иткәнбеҙ һәм уны һис ҡасан боҙмабыҙ».

Мосолмандар урҙың бер ерендә ҙур ҡаты ташҡа тап була. Уны ни эшләтергә белмәй аптыранып, Аллаһ Рәсүленә ﷺ зарлана башлайҙар. Мөхәммәт ﷺ кәйлә алып: «БисмиЛләһ», – ти ҙә ныҡ итеп һуғып ебәрә. Таштың өстән бер өлөшө кителеп төшә. Ошонан һуң былай тип һөйләп алып китә: «Аллаһ бөйөк! Миңә Шам ерҙәренең асҡыстары бирелде. Аллаһ менән ант итәм! Мин уның һарайҙарын күрәм!» Аҙаҡ икенсе тапҡыр һуғып ебәреп, тағы бер өлөшөн онтай ҙа: «Аллаһ бөйөк! Мин Фарсы ерҙәренең асҡыстарын алдым. Аллаһ менән ант итәм! Мин аҡ һарайҙы күрәм!» – ти. Һуңынан «БисмиЛләһ» әйтеп, өсөнсө тапҡыр һуғып ебәреп, ташты тулыһынса яра ла: «Аллаһ бөйөк! Мин Йәмән ерҙәренең асҡысын алдым. Аллаһ менән ант итәм! Торған урынымдан Сәнғә ишектәрен күрәм!» – ти.

### Пәйғәмбәрҙең яу ваҡытындағы мөғжизәләре

Аллаһ Рәсүле ﷺ тарафынан мөғжизәләр тыуҙырыла башлай. Шулай эшләп йөрөгәндә урҙың ҡайһы бер өлөшөндәге ҙур таштар мосолмандарҙың эшен ауырлаштыра. Пәйғәмбәр ﷺ доға уҡый-уҡый һыулы һауытҡа төкөрә. Аҙаҡ Аллаһҡа ғына билдәле булған ниндәйҙер доға уҡып, шул һыуҙы таштың өҫтөнә ҡойһа, ул тулыһынса ҡойолоп төшөп, ҡомға әүерелә.

Әҙ генә күләмдәге аҙыҡта ла бәрәкәт барлыҡҡа килә. Уның менән бик күп кеше туҡлана ала, хатта тулы бер ғәскәргә лә етә.

### “Аллаһ Үҙе хөкөм итһен!”

Ҡурәйш һәм Ғәтәфән ҡәбиләләре барлыҡ кәрәкле әйберҙәре менән Мәҙинә алдына килеп туҡтай. Улар йәмғеһе ун мең кеше

була. Аллаһ Рәсүле ﷺ өс мең мосолман менән сыға. Улар араһында ур тора.

Мосолмандар менән Бану Ҡурайҙа араһында килешеү була. Бану Нәдирҙең Хөйәй ибн Әхтәт исемле күренекле бер кешеһе теге яҡты килешеүҙе боҙорға ҡоторта башлай. Бану Ҡурайҙа кешеләре оҙаҡ ваҡыт икеләнеп, баш тартып йөрөгәндән һуң ризалыҡ биреп ҡуя. Аллаһ Рәсүленә ﷺ был хаҡта билгеле булғас, ул бындай хыянатты бик ауыр ҡабул итә. Хәүеф-хәтәр күбәйә. Ҡайһы бер монафиҡтарҙың ысын йөҙө асыла.

Аллаһ Рәсүле ﷺ Ғәтәфән менән килешеү төҙөргә йыйына. Әгәр ҙә ғәскәрҙәре менән сығып китергә ризалашһалар, Мәҙинәлә алынған уңыштың өстән бер өлөшөн уларға бирергә уйлай. Аҙаҡ был уйынан кире ҡайта – быға Сәғед ибн Мөғәҙ менән Сәғед ибн Ғөбәйҙә (радыйаЛлаһу ғәнһүмә) исемле сәхәбәләренең ныҡышмалылығын, ғорурлығын, дошман алдында бирешеп ҡалмауын күреү булышлыҡ итә. Уларҙың береһе былай ти: «Эй, Аллаһ Рәсүле! Беҙ ҙә, тегеләр ҙә Аллаһҡа тиңдәш ҡуйып, ширк юлында булдыҡ. Боттарға ғибәҙәт ҡылдыҡ. Аллаһҡа табынманыҡ, Уның хаҡында белмәнек. Улар Мәҙинәнең бер бөртөк финигын ғына ла йә һыйланғанда, йә аҡсаға һатып алып ҡына ашай ала ине. Аллаһ Үҙ мәрхәмәте менән беҙҙе мосолман итте, һинең аша беҙгә тура юл күрһәтте, беҙҙе көслө итте. Ошонан һуң беҙ уларға үҙ милкебеҙҙе биреп ҡуйырға тейешме ни?! Бындай эш кәрәкмәй беҙгә! Аллаһ менән ант итәм: беҙ уларға ҡылыстан башҡа бер ни бирмәбеҙ! Беҙҙе һәм уларҙы Аллаһ Үҙе хөкөм итһен әйҙә!» Аллаһ Рәсүле ﷺ: «Мәйелең», – тип кенә ҡуя.

### Ислам һәм йәһиллек һыбайлылары араһында

Аллаһ Рәсүле ﷺ менән мосолмандар һаман дошман ҡамауы эсендә ҡала бирә. Улар араһында алыш булмай әле: ҡурәйштәрҙең һыбайлылары аттарын ҡыуа-ҡыуа сабып килә лә ур янында туҡтап ҡала. Соҡорҙо күргәс: «Аллаһ менән ант итәм! Был – аҫтыртын бер

эш, мәкер бит. Ғәрәптәрҙең ундай тоҙаҡты бер ҙә күргәне юҡ ине әле», – тиешәләр.

Аҙаҡ ҡайһы бер һыбайлылар урҙың тар ере аша аттары менән икенсе яҡҡа сыға. Араларында Ғәмер ибн Ғәбдүөдди тигән билдәле сабышсы ла була, уның һәләтен мең һыбайлынығына тиңләйҙәр.

Ғәмер ибн Ғәбдүөдди мосолмандар янына килеп туҡтай ҙа: «Кем күҙгә-күҙ ҡарашып көрәшергә теләй?» – тип һорай. Ғәли ибн Әбү Талиб (радыйаЛлаһу ғәнһү) килеп сыға ла: «Йә, Ғәмер! Әгәр ҙә ҡурәйштәрҙән кемдер берәү ике үтенес менән мөрәжәғәт итһә, шуларҙың береһен үтәйәсәкмен, тип һүҙ биргәнһең түгелме?» – тип һорай. Ул: «Эйе», – тип яуап бирә. Ғәли (радыйаЛлаһу ғәнһү): «Беренсенән, мин һине Аллаһтың һәм Уның Рәсүленең юлына, йәғни Исламға саҡырам», – ти. Тегеһе: «Миңә быны кәрәге юҡ», – тип кенә ҡуя. Ғәли (радыйаЛлаһу ғәнһү): «Ул сағында мин һине алышҡа саҡырам», – ти. Ғәмер: «Ни өсөн, энем?! Аллаһ менән ант итәм! Минең һине үлтергем килмәй», – тип ҡаршы сыға. Ғәли (радыйаЛлаһу ғәнһү) уға: «Аллаһ менән ант итәм! Ә минең һине үлтергем килә!» – ти. Асыуы ҡабарған Ғәмер эйәрҙән һикереп төшә лә атының аяҡтарына һуға, йөҙрөгө менән моронона тондора. Аҙаҡ Ғәлигә (радыйаЛлаһу ғәнһү) ташлана. Өйөрөлә-өйөрөлә ҡылыс менән алышырға тотоналар. Ахырҙа Ғәли (радыйаЛлаһу ғәнһү) уны үлтереп ҡуя.

### Әсә улын көрәшкә һәм шаһитлыҡҡа илһамландыра

Мөьминдәр әсәһе Ғәйшә (радыйаЛлаһу ғәнһә) һөйләүенсә, бер көндө ул мөслимә ҡатындар менән бергә Бану Хәриҫ ҡәлғәһендә була. Ул саҡта уларға хижәб кейеү фарыз ителмәгән була әле. Быларҙың эргәһенән ҡыҫҡа ғына тимер күлдәктә Сәғед ибн Мөғәҙ (радыйаЛлаһу ғәнһү) үтә. Ҡулы хатта терһәктәренә тиклем асыҡ була. Ҡулында ғорур рәүештә һөңгө тотҡан егет Хәмәл ибн Сәғдәндең шиғырын уҡый: «Мин – Хәмәл. Бик аҙ ғына ваҡыт

алыштың шаһиты булдым. Мәле еткән булһа, үлемдең бер ниндәй ҙә ауырлығы юҡ». Сәғедтең әсәһе: «Дөрөҫ, улым. Ә һин, Аллаһ менән ант итәм, һуңлап бараһың», – ти. Ошонан һуң Сәғед (радыйаЛлаһу ғәнһү) Бану Ҡурайҙа яуы ваҡытында уҡ менән яралана һәм йәрәхәттәрҙән үлеп ҡала.

## Күктәр һәм ер ғәскәре

Мөшриктәр ғәскәре мосолмандарҙы ҡәлғә кеүек уратып, ҡамап ала. Уларҙы бер айға яҡын һәр яҡтан да ҡамауҙа тоталар. Һынау киҫкенләшкәндән-киҫкенләшә. Монафиҡтарҙың ысын йөҙө асыла башлай. Ҡайһы берәүҙәре Аллаһ Рәсүленән ﷺ Мәҙинәгә ҡайтырға рөхсәт һорай. **«Ә икенсе төркөмө: «Беҙҙең өйҙәребеҙ һаҡһыҙ», – тип, пәйғәмбәрҙән (ҡайтырға) рөхсәт һораны. Әммә уларҙың өйө һаҡһыҙ түгел ине, улар ҡасырға уйлай ине»** (*Ҡөрьән, 33:13*).

Аллаһ Рәсүле ﷺ һәм уның сәхәбәләре Аллаһ һүрәтләгәнсә хәүеф һәм ҡайғы-хәсрәт хәлендә булған саҡта уларҙың эргәһенә Нөғәйем ибн Мәсғүд (радыйаЛлаһу ғәнһү) килә лә: «Эй, Аллаһ Рәсүле! Мин Ислам ҡабул иттем, әммә халҡым был хаҡта белмәй әле. Ни теләйһең, шуны бойор миңә», – ти. Аллаһ Рәсүле ﷺ: «Һин беҙҙең арала үҙең генә. Үҙеңдең кешеләреңә бар. Әгәр ҙә булдыра алһаң, уларҙың беҙгә ҡаршы һуғышырға теләген һүндер. Һуғыш – ул хәйләләшеү бит», – ти.

Нөғәйем (радыйаЛлаһу ғәнһү) кире Бану Ҡурайҙа ҡәбиләһенә бара ла улар менән әңгәмәләшә. Уларҙың күңелендә бөтөнләй сит яҡтан булған Ҡурәйш һәм Ғәтәфән ҡәбиләләре менән булған дуҫлыҡ һәм килешеү хаҡында шик уята. Һәм үҙҙәренең илендә йәшәгән, күрше булып торған мөһәжирҙәр һәм ансарҙар менән дошманлашыуға икеләнеп ҡарарға мәжбүр итә. Ҡурәйштәрҙең һәм ғәтәфәндәрҙең билдәле кешеләрен аманат итеп алмайынса тороп, улар менән бергә көрәшкә сығырға ярамауына ишара ла яһай. Был

алданып ҡалмауға ышанысты арттырасаҡ, тип белдерә. Йәһүдтәр уға: «Һин беҙгә бик яҡшы кәңәштәр бирҙең», – ти.

Нөғәйем (радыйаЛлаһу ғәнһү) аҙаҡ уларҙы ҡалдырып, ҡурәйш ҡәбиләһе халҡына китә. Улар менән ихлас һөйләшеп, изге ниәт менән йөрөүен күрһәтә. Йәһүдтәр үҙ ҡылыҡтары өсөн үкенә, шуға күрә һеҙҙең билдәле кешеләрегеҙҙе аманат булараҡ алып, аҙаҡ Пәйғәмбәргә ﷺ һәм уның сәхәбәләренә язалау өсөн биреп ебәрергә уйлай, тип тә хәбәр итә. Иң һуңынан үҙ ҡәбиләһе булған Ғәтәфән халҡына бара ла ҡурәйштәргә һөйләгәндәрҙе уларға ла бәйән итә.

Күкрәктәрендә йәһүдтәргә ҡарата асыу ҡайнаған ике яҡ та бик уяу булырға ҡарар итә. Шулай итеп, союздаш ҡәбиләләр тарҡалыуға табан бара башлай. Бөтәһе лә бер-береһенә шикләнеп ҡарай, хәүефләнә.

Әбү Суфйан һәм Ғәтәфән башлыҡтары мосолмандар менән хәл иткес көрәшкә сығыуҙы ашыҡтыра башлай. Ә быны менән бик риза булмаған йәһүдтәр уларҙан аманат талап итә. Шулай итеп, ҡурәйштәр өсөн дә, ғәтәфәндәр өсөн дә Нөғәйем ибн Мәсғүд (радыйаЛлаһу ғәнһү) һөйләгәндәр раҫлана. Йәһүдтәрҙең талабын үтәүҙән баш тарталар. Тегеләр өсөн дә ҡурәйштәр менән ғәтәфәндәрҙең ышанысһыҙлығы асыҡлана. Шулай итеп, союздаштар бер-береһен ҡалдыра. Берҙәмлек юҡҡа сыға, уртаҡ фекергә килеп булмай.

Аллаһ Үҙ Пәйғәмбәренә ﷺ мәрхәмәтен күрһәтә: союздаш ҡәбиләләрҙе ҡышҡы һыуыҡ көндәрҙә көслө һалҡын менән ыҙалата. Ел уларҙың ҡаҙандарын алып бәрә, палаткаларын туҙҙыра. Әбү Суфйан тороп баҫа ла: «Эй, ҡурәйш халҡы! Аллаһ менән ант итәм! Һеҙҙең тороп урынығыҙ юҡ, дөйәләр һәм аттар ҡырыла. Бану Ҡурайҙа, биргән вәғәҙәһен боҙоп, һеҙгә ҡарата насар мөғәмәлә күрһәтте. Күреүегеҙсә, беҙ көслө елгә тап булдыҡ. Ҡаҙандарҙы ла, усаҡты ла, палаткаларыбыҙҙы ла тоторлоҡ түгел. Китегеҙ һеҙ, мин дә китәм», – ти. Бәйле торған дөйәһе эргәһенә барып, уға атлана ла һуғып ебәрә.

Ғәтәфән халҡы ла, ҡурәйштәрҙең ни эшләүе хаҡында ишеткәс, киргә боролоу яғын ҡарай. Аллаһ Рәсүле ﷺ намаҙ уҡып торған саҡта күҙәтеүсе булараҡ ебәрелгән Хөҙәйфә ибн әл-Йәмән (радыйаЛлаһу ғәнһү) ҡайтып, яҡшы хәбәр килтерә. Ни күргәндәрен асыҡ бәйән итеп һала ул.

Таң атҡас, Мөхәммәт ﷺ, урҙы ҡалдырып, Мәҙинәгә әйләнеп ҡайта. Мосолмандар ҙа ҡоралдарын һала. Аллаһ Тәғәлә ул хаҡта былай ти: **«Эй һеҙ, иман килтергән кешеләр! Аллаһ биргән ниғмәтте иҫкә алығыҙ. Һеҙгә кафыр ғәскәре килгәндә, Беҙ уға ҡаршы һеҙҙең күҙгә күренмәгән ел менән ғәскәр ебәрҙек. Һеҙҙең ни эшләгәнде Аллаһ күреп тора!»** (*Ҡөрьән, 33:9*).

Бөйөк Раббыбыҙ тағы ла былай ти: **«Ғәйрәтле кафырҙарҙы Аллаһ кире ҡаҡты. Улар яҡшылыҡ тапманы. Мөьминдәрҙе Аллаһ һуғыштан ҡотҡарҙы. Аллаһ ҡеүәтле, олуғ!»** (*Ҡөрьән, 33:25*).

Һуғыш тамамлана. Унан һуң ҡурәйш халҡы мосолмандар менән алышҡа кире әйләнеп ҡайтмай. Аллаһ Рәсүле ﷺ: «Ошоларҙан һуң ҡурәйш халҡы һеҙгә башҡаса һөжүм яһамаясаҡ, әммә һеҙ уларға ҡаршы яуға сығасаҡһығыҙ», – тип белдерә.

Ур көнөндә мосолмандар араһынан яҡынса ете кеше һәләк итеелә. Мөшриктәрҙән дүрт кеше үлтерелә.



# Бану Ҡурайҙа алышы

## Килешеүҙе боҙоу

Аллаһ Рәсүле ﷺ, Мәҙинәгә килгәс, мөһәжирҙәр менән ансарҙар араһындағы мөнәсәбәт хаҡында килешеү яҙа. Шулай уҡ йәһүдтәр менән дошманлыҡты туҡтата ла килешеү төҙөй. Диндәрен һәм милектәрен бойондороҡһоҙ итә. Уларға үҙ шарттарын ҡуйып, уларҙыҡын да ҡабул итә. Килешеүҙә ошондайыраҡ һүҙҙәр була: ошо ҡағыҙға ҡултамға ҡуйыусылар бер-береһе менән көрәш алып бармаясаҡ, улар араһында ихласлыҡ, изгелек, яҡшы мөнәсәбәттәр хөкөм һөрөргә тейеш, кем дә кем көтмәгәндә һөжүм яһай, үҙенә тейешле шелтәһен ала.

Әммә Бану Нәдирҙән булған Хөйәййә ибн Әхтәб исемле күренекле йәһүд Бану Ҡурайҙа халҡын килешеүҙе боҙорға һәм ҡурәйштәргә ярҙам итергә ҡоторта. Ошонан һуң билдәле Кәғб ибн Әсәд әл-Ҡурайҙи: «Мин Мөхәммәттә дөрөҫлөк һәм тоғролоҡтан башҡа бер ни ҙә күрмәнем», – ти. Шулай ҙа Кәғб ибн Әсәд килешеүҙе боҙа. Шулай итеп, ул үҙе һәм Аллаһ Рәсүле ﷺ араһында булған нәмәләрҙән ҡотола.

Килешеүҙе боҙоу тураһындағы хәбәр Пәйғәмбәргә лә ﷺ барып етә. Ул мәғлүмәттең дөрөҫлөгөн раҫлау өсөн Бану Ҡурайҙаның союздашы булып торған Әүс ҡәбиләһенән Сәғед ибн Мөғәҙҙе (радыйаЛлаһу ғәнһү) һәм әл-Хәзрәж ҡәбиләһенән Сәғед ибн Ғөбәйҙәне (радыйаЛлаһу ғәнһү), шулай уҡ улар менән бергә ансарҙар араһынан бер нисә ир-егетте ебәрә. Хәлдең хәбәр ителгәндән күпкә насарыраҡ икәнлеге асыҡлана. Тегеләр, Пәйғәмбәрҙе ﷺ мыҫҡыллап: «Кем һуң ул Аллаһ Рәсүле? Беҙҙең менән Мөхәммәт араһында бер ниндәй килешеү ҙә, бер-беребеҙ алдында яуаплылыҡ та юҡ», – тиешергә тотонған икән.

Дошмандар һөжүм яһарға әҙерләнә башлай. Мосолмандарға арттан бысаҡ ҡаҙарға уйлайҙар. Көсөргәнеш артҡандан-арта бара. Һәм был хәл мосолмандар өсөн асыҡтан-асыҡ һөжүмгә барыуға һәм майҙан алдына сығып һуғышыуға ҡарағанда ла ауырыраҡ була. Аллаһ Тәғәлә ул хаҡта былай ти: **«Бына улар өҫтән дә, аҫтан да уратып алды. Һеҙҙең күҙегеҙ аларҙы, йөрәгегеҙ боғаҙығыҙға килде, Аллаһ тураһында төрлө нәмә уйланығыҙ»** (*Ҡөрьән, 33:10*).

## Бану Ҡурайҙа яғына барыу

Аллаһ Рәсүле ﷺ менән мосолмандар урҙан кире Мәҙинәгә әйләнеп ҡайтып, ҡоралдарын һалғас, Ябраил (ғәләйһис-сәләм) килә лә: «Ҡоралыңды һалдыңдамы ни, эй, Аллаһ Рәсүле?» – тип һорай. Ул ﷺ: «Эйе», – тип яуап бирә. Ябраил (ғәләйһис-сәләм) уға: «Ә фәрештәләр ҡоралын һалмаған әле. Аллаһ (ғәззә үә джәллә) һиңә Бану Ҡурайҙа яғына барырға әмер итә. Мин уларҙы барып дер һелкетәсәкмен», – ти. Аллаһ Рәсүле ﷺ мүәҙҙиненә: «Кем дә кем ишетә һәм буйһона, шул икенде намаҙын Бану Ҡурайҙа ерендә ҡылырға тейеш», – тип хәбәр итергә ҡуша.

Пәйғәмбәр ﷺ Бану Ҡурайҙа еренә килә һәм егерме биш көн дауамында уларҙы ҡамап тота. Аллаһ Тәғәлә дошмандың йөрәгенә ҡурҡыу тойғоһон урынлаштырып, улар өсөн әлеге хәл түҙеп торғоһоҙға әйләнгәнсе дауам итә был.

Бану Ҡурайҙа халҡы Аллаһ Рәсүленә ﷺ бирелергә мәжбүр була. Шул саҡ Әүс ҡәбиләһе кешеләре еңелеүселәрҙе яҡлап сыға, сөнки Бану Ҡурайҙа халҡы уларҙың ҡарауы аҫтында булған була. Пәйғәмбәр ﷺ: «Эй, Әүс халҡы! Уларҙың яҙмышын арағыҙҙан берәү хәл итергә тейеш, тигән ҡарар менән килешәһегеҙме?» – тип һорай. Улар: «Әлбиттә», – тип яуап бирә. Аллаһ Рәсүле ﷺ: «Был кеше Сәғед ибн Мөғәҙ буласаҡ», – ти. Һәм уның артынан кеше ебәрә. Халҡы уға: «Үҙ ҡарауың аҫтында булған кешеләр менән яҡшы

мөғәмәлә ит. Аллаһ Рәсүле һиңә был эште изгелек менән атҡарып сығарһын өсөн тапшырҙы», – ти. Халыҡ ошо хаҡта ҡат-ҡат тыҡый башлағас, Сәғед (радыйаЛлаһу ғәнһү): «Мин Сәғед бит. Миңә һәр төрлө шелтәләрҙән ҡурҡып тороу килешмәй. Мин Аллаһтан ғына ҡурҡырға тейешмен!» – ти. Аҙаҡ ҡарарын әйтеп һала: «Мин уларҙың ирҙәрен үлтерергә, милектәрен бүлергә һәм ҡатындары менән балаларын әсирлеккә алырға тигән хөкөм сығарам». Аллаһ Рәсүле ﷺ уға: «Һин Аллаһ хөкөмө менән эш иттең», – ти. Был Исраил улдарының хәрби ҡанунында ҡулланылған Тәүрәттән килгән хөкөм була. Сәғед ибн Мөғәҙ (радыйаЛлаһу ғәнһү) сығарған хөкөм Бану Ҡурайҙа халҡында ҡулланылыш таба. Шулай итеп, мосолмандар артҡы яҡтан һөжүм хәүефенән азат ителә.

Хәзрәж халҡы Пәйғәмбәргә ﷺ ҡаршы ғәскәр йыйыусы Сәләм ибн Әбү әл-Хәҡиҡ тигән кешене үлтерә. Быға тиклем Әүс кешеләре Кәғб ибн Әшрәф тигән кешене үлтергән була. Ул гел генә башҡаларҙы Аллаһ Рәсүленә ﷺ ҡаршы ҡотортоп, дошманлыҡ эштәре алып барған икән. Мосолмандар ҡәтғи рәүештә Исламға һәм мөьминдәргә ҡаршы көрәшеүсе башлыҡтарҙан ҡотола. Шулай итеп, улар именлеккә өлгәшә.

Аллаһ Рәсүле ﷺ тикшереп килеү өсөн һыбайлыларҙы төрлө тарафтарға ебәрә. Бану Хәнифә ҡәбиләһенең башлығы булған Çөмәмә ибн Әҫәл исемле кешене алып килеп, мәсеттең бер бағанаһына бәйләп ҡуялар. Пәйғәмбәр ﷺ уны күреп ҡалып: «Йә, ниҙәр уйлайһың, эй, Çөмәмә?» – тип һорай. Уныһы: «Әгәр ҙә мине үлтерһәң, был ҡан өсөн ҡан менән үс алыу ғәҙәте буйынса булыр. Ярлыҡаһаң, изге кешене ғәфү итәһең тигән һүҙ. Аҡса кәрәк икән, һора. Ни теләйһең, шуны алырһың», – тип яуаплай. Пәйғәмбәр ﷺ уны ҡалдырып китә. Аҙаҡ кире әйләнеп килә лә, шул уҡ һорауын бирә. Тегеһе лә тәүге тапҡырҙағы кеүек үк яуап ҡайтара. Өсөнсө мәртәбә лә шул уҡ хәл ҡабатлана. Бынан һуң Аллаһ Рәсүле ﷺ: «Çөмәмәне ебәрегеҙ!» – тип әмер бирә. Һәм уны азат итәләр.

Ҫөмәмә (радыйаЛлаһу ғәнһү) мәсеттән алыҫ булмаған пальма ҡулҡыһына бара ла ғөсөл ҡойона. Аҙаҡ Пәйғәмбәр ﷺ янына килеп, Ислам ҡабул итә лә: «Аллаһ менән ант итәм! Минең өсөн ер йөҙөндә һинең йөҙөңдән дә ерәндергесерәк йөҙ юҡ ине. Ләкин хәҙер инде – минең өсөн иң һөйкөмлөһө. Аллаһ менән ант итәм! Минең өсөн һинең динеңдән дә яуыҙыраҡ дин юҡ ине. Ләкин хәҙер һинең динең минең өсөн иң ҡәҙерлегә әйләнде. Һыбайлыларың мине тотоп алғанда мин ғөмрә эшләргә теләгән инем», – тип белдерә. Аллаһ Рәсүле ﷺ, уны шатландырып, ғөмрә яһарға әмер бирә.

Ҫөмәмә (радыйаЛлаһу ғәнһү) ҡурәйштәргә килгәс, улары: «Һин диндән баш тарттыңмы ни, эй, Ҫөмәмә?» – тип һорашырға керешә. Ул: «Аллаһ менән ант итәм, юҡ! Мин бары тик Ислам ҡабул иттем һәм Мөхәммәттең ﷺ артынан эйәрҙем. Аллаһ менән ант итәм! Көллөгөҙ ҙә Аллаһ Рәсүленә ﷺ иман килтермәйенсә тороп, Йәмәм ерҙәренән бер генә бойҙай бөртөгө лә ала алмаясаҡһығыҙ!» – тип әйтеп һала. Йәмәм Мәккәне аҙыҡ менән тәьмин итеп тороусы ер була.

Ҫөмәмә (радыйаЛлаһу ғәнһү) үҙ иленә ҡайтып еткәс, Мәккә ерен тәьмин итеүҙе тыя. Ҡурәйш халҡы, тамам аслыҡтан биҙеп, йонсоп бөткәс, Аллаһ Рәсүленә ﷺ мәрхәмәтлек күрһәтеүен, Ҫөмәмәгә (радыйаЛлаһу ғәнһү) аҙыҡ менән тәьмин итеүҙе тергеҙергә бойороуын һорап хәбәр ебәрә. Пәйғәмбәр ﷺ уларҙың үтенесен кире ҡаҡмай.



## Хөҙәйбиә солохо

### Мосолмандарҙың Мәккәгә инергә әҙерләнеүе

Аллаһ Рәсүле ﷺ Мәккәгә барып ингәнмен һәм изге йорт тирәләй тауаф эшләгәнмен икән тип төш күрә. Һәм был хаҡта сәхәбәләренә лә хәбәр итә. Улар был саҡта Мәҙинәлә булған була әле. Барыһы ла, ҡыуанышып, төштө тик яҡшыға юрай. Мәккә менән Кәғбәгә ҡағылған вәғәҙә оҙаҡ ваҡыт үтәлмәй тора. Мосолмандар бөтә тәне-йәне менән изге йорт тирәләй тауаф эшләргә теләй.

Мөһәжирҙәрҙең күңелендә Мәккәгә ҡарата һағыныу тойғоһо көсәйгәндән-көсәйә бара. Улар, шунда тыуып үҫкәс, был ҡалаға ҡарата оло һөйөү хистәре кисерә. Аллаһ Рәсүленең ﷺ хәбәренән һуң мосолмандар уның менән бергә Мәккәгә юлланырға әҙерләнә башлай.

### Оҙаҡ ваҡыттан һуң Мәккәгә ҡарай юлланыу

Аллаһ Рәсүле ﷺ алтынсы йылдың зөлҡәғиҙә айында ғөмрә яһау өсөн Мәҙинәнән сыға. Һуғыш булыуын һис тә теләмәй. Уның менән бергә мең ярым кеше туплана, үҙҙәре менән ҡорбанлыҡ малдары ла була. Пәйғәмбәр ﷺ изге йортҡа табан ғөмрәгә сығыуын белһендәр өсөн ихрам кейемен дә ала.

Аллаһ Рәсүле ﷺ бер нисә һыбайлыһын ҡурәйштәр хаҡында мәғлүмәт килтерһен өсөн алдан ебәргән була. Ғөсфән еренә еткәс, янына шуларҙың береһе килә лә: «Улар барыһы ла һиңә ҡаршы сығыу өсөн йыйылған. Һәм, бер нигә ҡарамай, һине изге йортҡа яҡын ебәрмәҫкә тырышасаҡтар», – тип һөйләп бирә. Пәйғәмбәр ﷺ юлын артабан дауам итеп, Хөҙәйбиәнең иң төпкө, аҙ һыулы еренә тиклем барып етә. Сәхәбәләре һыуһап, зарланырға тотона.

Пәйғәмбәр ﷺ һаҙағынан уҡ сығара ла уны бер һыуятҡылығына ҡаҙарға ҡуша. Ошонан алып улар ҡуҙғалып киткәнсе һыу урғылып-урғылып сығыуҙан туҡтамай.

Ҡурәйш халҡы Аллаһ Рәсүленең ﷺ килеүенән бик ҡурҡа. Пәйғәмбәр ﷺ сәхәбәләре араһынан берәүҙе ҡурәйштәргә ебәреү ниәте менән Ғөҫмән ибн Ғәффәнде (радыйаЛлаһу ғәнһү) саҡырып ала ла: «Уларға һуғыш өсөн килмәүебеҙ хаҡында хәбәр ит. Бары тик ғөмрә яһарға теләүебеҙҙе әйт. Уларҙы Исламға өндә», – ти. Шулай уҡ Мәккәләге мөьмин ир-егеттәрҙе һәм ҡатын-ҡыҙҙарҙы еңеү менән ҡыуандырырға ҡуша. Аллаһтың (ғәззә үә джәллә) Мәккәгә Үҙ дине өсөн ярҙам күрһәтәсәге, башҡаса бер кемгә лә күңелендәге иманын йәшереп йөрөү кәрәкмәйәсәге хаҡында хәбәр итергә лә бойора.

Ғөҫмән (радыйаЛлаһу ғәнһү) Мәккәгә юллана. Әбү Суфйан һәм башҡа күренекле ҡурәйштәр янына килә лә уларға Аллаһ Рәсүленең ﷺ хәбәрен еткерә. Улар, Ғөҫмәндең (радыйаЛлаһу ғәнһү) хәбәрен тыңлап бөткәс: «Теләгең булһа, Кәғбә тирәләй тауаф эшлә», – ти. Ул: «Аллаһ Рәсүле ﷺ тауаф ҡылмай тороп, мин быны эшләмәйәсекмен», – тип белдерә.

## Ридуан анты

Аллаһ Рәсүленә ﷺ Ғөҫмән үлтерелгән тигән хәбәр килеп етә. Ул сәхәбәләрен ант бирергә саҡыра. Мосолмандар ағас төбөндә ултырған Пәйғәмбәр ﷺ янына йыйылып, уға ﷺ яу яланын ташлап ҡасмаҫҡа вәғәҙә бирә. Аллаһ Рәсүле ﷺ ҡулын ҡулға һала ла: «Был Ғөҫмән өсөн!» – ти. Шулай итеп, Хөдәйбиәлә ағас аҫтында Ридуан анты бирелә. Ул хаҡта Аллаһ Тәғәлә былай ти: **«Ағас аҫтында (Хөдәйбиәлә) һиңә ант иткән мөьминдәрҙән Аллаһ риза булды»** (*Көрьән, 48:18*).

Аллаһ Рәсүле ﷺ менән ҡурәйш вәкилдәре араһында аңлашылмаусанлыҡтар килеп сыға. Пәйғәмбәр ﷺ уларға: «Беҙ берәү менән дә көрәшер өсөн килмәнек. Беҙ бары тик ғөмрә яһарға

теләйбеҙ», – ти. Ә ҡурәйштәр, тәкәбберләнеп, үҙһүҙлеләнеүен дауам итә.

Вәкилдәрҙең береһе булған Ғөрүә ибн Мәсғүд әҫ-Ҫәҡәфий иптәштәре янына әйләнеп ҡайта ла: «Эй, кешеләр! Аллаһ менән ант итәм! Миңә күп батшаларҙың, императорҙарҙың, Хосройҙоң, Нәджәшийҙең эргәһендә булырға тура килде. Һәм, Аллаһ менән ант итәм, Мөхәммәтте сәхәбәләре хөрмәт иткән кеүек бер батшаға ла хеҙмәтселәренең шулай ихтирам күрһәткәнен күргәнем булманы», – тип, күргәндәренең барыһын да һөйләп бирә.

## Килешеү. Солох. Хикмәт. Йомшаҡлыҡ

Ҡурәйш халҡы Сөһәйел ибн Ғәмер исемле кешене мосолмандарға ебәрә. Аллаһ Рәсүле ﷺ, уны күргәс: «Халыҡ солох теләгәнгә был кешене ебәргән», – ти. «Эйе. Беҙҙең менән һеҙҙең арала килешеү төҙө», – ти тегеһе. Пәйғәмбәр ﷺ Ғәли ибн Әбү Талибты (радыйаЛлаһу ғәнһү) күсереп яҙыусы булараҡ саҡырып ала. Һәм әйтә башлай: «БисмиЛләһир-Рәхманир-Рәхим» тип яҙ». Сөһәйел: «Аллаһ менән ант итәм, Әр-Рәхман кем икәнен беҙ белмәйбеҙ. Элеккесә «БисмикаЛлаһүммә» тип яҙ», – тип ризаһыҙлыҡ белдерә. Мосолмандар: «Аллаһ менән ант итәбеҙ! Беҙ «БисмиЛләһир-Рәхманир-Рәхим» тип кенә яҙасаҡбыҙ», – тип шаулаша башлай. Пәйғәмбәр ﷺ: «БисмикаЛлаһүммә» тип яҙ», – ти. Артабан тағы әйтә башлай: «Аллаһ Рәсүле Мөхәммәт хәл итте» тип яҙ». Сөһәйел тағы: «Аллаһ менән ант итәм! Һинең Аллаһ Рәсүле икәнеңде белһәк, беҙ һиңә Кәғбәгә барырға ҡамасауламаҫ инек, ҡаршы көрәшеп тә тормаҫ инек. «Мөхәммәт ибн Ғабдуллаһ» тип яҙ», – тип ҡаршы төшә. Пәйғәмбәр ﷺ: «Һеҙ мине кире ҡаҡһағыҙ ҙа, мин барыбер Аллаһ Рәсүле», – ти. Артабан: «Мөхәммәт ибн Ғабдуллаһ», – тип яҙырға ҡуша ла Ғәлигә (радыйаЛлаһу ғәнһү) быға саса яҙғанын юйырырға бойора. Ғәли (радыйаЛлаһу ғәнһү): «Юҡ, Аллаһ менән ант итәм, юймайым бер нәмәне лә», – ти. Аллаһ Рәсүле ﷺ: «Ҡайҙа торғанлығын күрһәт әле», – ти ҙә үҙе яҙыуҙы юйып ҡуя.

Пәйғәмбәр ﷺ: «Мөхәммәт ибн Ғабдуллаһ хәл итте: һеҙ беҙгә Кәғбә тирәләй тауаф эшләргә ҡамасаулыҡ ҡылмаясаҡһығыҙ», – ти. Сөһәйел: «Аллаһ менән ант итәм! Юҡ, юғиһә ғәрәптәр беҙҙе быны кемдер берәү мәжбүр итеп эшләткән, тип һөйләй башлаясаҡ. Быға икенсе йыл юл ҡуйырбыҙ», – ти. Артабан ул тағы үҙ шартын ҡуя: «Һинең динеңде ҡабул иткән хәлдә лә һиңә килеүсе һәр кешене кире ҡайтарасаҡһың». Мосолмандар: «СөбханаЛлаһ! Мосолман булып килгән кешене нисек кире мөшриктәргә ҡайтарып ебәрәйек беҙ?» – тип ҡаршы төшә. Шул ваҡыт бығауланған Әбү Йәндәл (радыйаЛлаһу ғәнһү) Мәккә үҙәне яғынан килеп етә лә, йығылып китә. Быны күреп, Сөһәйел: «Эй, Мөхәммәт, мин һиңә иң тәүҙә уны ҡайтарырға тейешһең, тигән шарт ҡуям», – ти. Пәйғәмбәр ﷺ: «Беҙ әле килешеү төҙөмәнек бит әле», – ти. Сөһәйел: «Аллаһ менән ант итәм! Ул сағында мин һинең менән бер ҡасан да бер ниндәй ҙә килешеү төҙөмәйәсәкмен», – тип ҡыҙып китә. Пәйғәмбәр ﷺ: «Миңә бир һин уны», – ти. Уныһы: «Мин һиңә уны бирмәйәсәкмен», – тип ҡаршы төшә. Аллаһ Рәсүле ﷺ: «Шулай ҙа бир һин миңә уны», – тип ныҡыша. Тегенеһе: «Юҡ, мин быны эшләмәйәсәкмен», – тип ҡаршылаша. Әбү Йәндәл (радыйаЛлаһу ғәнһү): «Эй, мосолмандар! Мин мосолман булғандан һуң кире мөшриктәргә ҡайтарылырмынмы һуң?!» – тип әсенә. Шулай ҙа Аллаһ хаҡына ҡаты ғазаптарға дусар ителә. Аллаһ Рәсүле ﷺ уны кире ҡайтарып ебәрә.

Ике яҡ шундай шарттарҙа килешеү төҙөй: ун йылға һуғышты туҡтатып торорға, кешеләр именлектә ҡалырға тейеш; бер-береңде һуғыш башлауҙан аралап ҡалыу; ҡурәйш ҡәбиләһенән берәү үҙенең вәлиенең рөхсәтенән тыш Мөхәммәткә ﷺ килһә, ул уны кире ҡайтарырға тейеш була; әгәр ҙә Мөхәммәттән ﷺ берәү Ҡурәйш ҡәбиләһенә килһә, улар уны кире ҡайтармаясаҡ; кемдер Мөхәммәт ﷺ менән берләшергә теләһә, ул быны эшләй аласаҡ; кем дә кем ҡурәйш ҡәбиләһе менән берләшергә теләй икән, ул быны эшләргә хоҡуҡлы.

### Мәҙинәгә әйләнеп ҡайтыу

Мосолмандар, солох, кире ҡайтарыу мәсьәләһе һәм Аллаһ Рәсүленә ﷺ төшкән ауырлыҡтар хаҡында белгәс, төшөнкөлөккә бирелә. Бер көндө Ғүмәр ибнүл-Хаттаб (радыйаЛлаһу ғәнһү) Әбү Бәкр (радыйаЛлаһу ғәнһү) янына килә лә: «Аллаһ Рәсүле беҙгә, изге йортҡа барып, унығ тирәләй тауаф эшләйәсәкбеҙ, тип хәбәр итмәгән инеме ни?» – тип һорай. Ул: «Әлбиттә. Ул һиңә быйыл барасаҡһың тип әйттеме ни?» – ти. «Юҡ», – тип яуап бирә Ғүмәр (радыйаЛлаһу ғәнһү). Әбү Бәкр (радыйаЛлаһу ғәнһү): «Һин унда барасаҡһың һәм уның тирәләй тауаф эшләйәсәкһең», – ти.

Солох килешеүен тамамлағас, Аллаһ Рәсүле ﷺ үҙенең ҡорбанлыҡ малын һуя. Аҙаҡ ултырып, башын ҡыра. Был хәлде мосолмандар бик ауыр ҡабул итә. Сөнки улар Мәккәгә барып, ғөмрә эшләй алыуҙарына шикләнмәйенсә юлға сыҡҡан була. Аллаһ Рәсүленең ﷺ ҡорбанлығын салып, башын ҡырыуын күргәс, улар ҙа үҙҙәренең ҡорбанлыҡтарын салырға, баштарын ҡырырға тотона. Хатта ығы-зығы, этеш-төртөш арҡаһында бер-береһен тапай яҙалар.

### Лайыҡһыҙ солохмо, әллә асыҡ еңеүме?

Аҙаҡ улар Мәҙинәгә кире әйләнеп ҡайта. Бер ни тиклем ваҡыттан һуң Аллаһ Тәғәлә ошо аяттарҙы төшөрә: **«Ысынлап та, Беҙ һиңә асыҡ күренеп торған еңеү бирҙек, элекке һәм һуңғы гонаһтарыңды Аллаһ ярлыҡаһын, Үҙенең ниғмәтен һиңә тамам ҡылһын, хаҡ юлға төшөрһөн өсөн, Аллаһ һиңә оло ярҙам күрһәтһен өсөн»** (*Ҡөрьән, 48:1-3*). Ғүмәр (радыйаЛлаһу ғәнһү): «Эй, Аллаһ Рәсүле! Был еңеү булдымы ни?!» – тип һорай. Ул ﷺ: «Эйе», – тип яуап бирә.

### “Бәлки, яратмаған нәмәгеҙ булыр, ә ул һеҙгә хәйерле”

Мәҙинәгә әйләнеп ҡайтҡас, уларға ҡурәйштәр араһынан Әбү Басир Ғөтбә ибн Әсид исемле кеше килә. Ҡурәйш халҡы уның

артынса кире ҡайтырыу талабы менән ике ир-егетте ебәрә. «Беҙгә биргән вәғәҙәнде үтә», – тиҙәр Пәйғәмбәргә ﷺ. Ул ﷺ Әбү Басирҙы теге ике иргә биреп ҡайтара. Әммә теге тотҡонлоҡтан ҡотола ла, ҡасып, Сиф әл-Бәхер тигән ерлеккә тиклем барып етә. Әбү Йәндәл дә, ҡәбиләһенән ҡасып китеп, уға ҡушыла. Ҡурәйштәр араһынан башҡа кешеләр ҙә сығып, Әбү Басирға ҡушыла башлай. Хатта, бергә йыйылышып, Сүриәгә ҡарай юлланған ҡурәйш ҡәбиләһе каруандарына һөжүм итә башлайҙар: үтер юлдарын ҡамайҙар, уларҙы үлтерәләр, байлыҡтарын тартып алалар. Ҡурәйш халҡы, Аллаһ исеме һәм туғанлыҡ бәйләнештәре менән үтенеп, Пәйғәмбәрҙән ﷺ теге кешеләрҙе үҙенә саҡыртып алыуын һорай башлай. Кемеһелер кире әйләнеп ҡайтһа, уға бер ниндәй ҙә зыян килтермәҫкә һүҙ бирәләр.

Аллаһ Рәсүле ﷺ Хөдәйбиә солохон төҙөгәндә ҡурәйштәр ҡуйған барлыҡ шарттарҙы ла ҡабул иткәс, улары быны үҙ файҙаларына булған килешеү һәм еңеү тип уйлай. Әммә мосолмандар иман көслөлөгө һәм Пәйғәмбәргә ﷺ һүҙһеҙ буйһоноуҙары арҡаһында оло сабырлыҡ күрһәтә. Шулай итеп, улар өсөн көтөлмәгәндә еңеү килә һәм Ислам динен ғәрәп илендә йәшенмәйсә, асыҡтан-асыҡ таратыу өсөн өр-яңы мөмкинлектәр тыуа. Мәккәгә инеү, Рим императорын, фарсы батшаһы Хосройҙо, Мысыр хакимын һәм ғәрәп башлыҡтарын Исламға саҡырыу өсөн киң юл асыла. Аллаһ Тәғәлә былай ти: **«Һеҙгә һуғыш фарыз ителгән, ә һеҙ уны яратмайһығыҙ. Бәлки, һеҙҙең яратмаған нәмәгеҙ булыр, ә ул һеҙгә хәйерле. Бәлки, һеҙ ниҙелер яратаһығыҙҙыр, ә ул һеҙгә зыянлы. Ысынлап та, Аллаһ белә, ә һеҙ белмәйһегеҙ!»** (*Ҡөрьән, 2:216*).

## Хәлид ибн Вәлид менән Ғәмер ибн әл-Ғәстең Ислам ҡабул итеүе

Хөдәйбиә солохо күп кенә кешеләрҙең йөрәге асылыуына сәбәпсе була. Мәҫәлән, Ҡурәйш ҡәбиләһенең һыбайлы ғәскәре башлығы булған Хәлид ибн Вәлид (радыйаЛлаһу ғәнһү) Исламға

килә. Бөйөк-бөйөк һуғыштарҙа дан ҡаҙанған өсөн Аллаһ Рәсүле ﷺ «Аллаһ ҡылысы» тип йөрөткән был кеше Аллаһ ризалығы өсөн үҙен аямайса алышыусыларҙың береһе була. Шам ерҙәре лә тап уның ҡулдары менән асыла.

Алдынғы юлбашсыларҙың береһе булған Ғәмер ибн әл-Ғәс тә (радыйаЛлаһу ғәнһү) мосолмандар сафына инә. Аҙаҡ ул Мысыр ерҙәрен яулап ала.

Улар Ислам динен Хөдәйбиә солохонан һуң Мәҙинәгә килеп ҡабул итә.

Был килешеү мосолмандарҙың мөшриктәр менән ҡатышыуына килтерә. Мөшриктәр мосолмандарҙың әхлаҡлылығын, Ислам диненең матур һәм яҡшы яҡтарын күрә. Ошо солох арҡаһында кешеләр күпләп Исламға инә, йыл ысын мәғәнәһендә уңышлы була.



# Батшаларҙы һәм хакимдарҙы Исламға саҡырыу

## Дәғүәт һәм хикмәт

Солох тамамланып, хәлдәр яҡшы яҡҡа үҙгәрә башлағас, Аллаһ Рәсүле ﷺ батшаларға һәм ғәрәп хакимдарына дингә саҡырып хат ебәрә башлай. Һәйбәт өгөт-нәсихәт һәм хикмәт менән мөрәжәғәт итә ул ﷺ. Бик ҙур хәстәрлек менән һәр береһенә тап килерҙәй телде белгән илсе һайлай. Алдан уҡ хакимдарҙың мисәтһеҙ яҙманы ҡабул итмәүе хаҡында белә, шуға күрә көмөштән мисәт эшләтә. Унда «Мөхәммәт – Аллаһ Рәсүле» тип уйып яҙылған була.

## Ираклийҙың Исламды таныуы һәм унан баш тартыуы

Хат алыусылар араһында Рим императоры Ираклий, фарсы императоры Хосрой, Эфиопия негусы һәм Мысыр муҡауҡисы була. Ираклийға, негусҡа һәм муҡауҡисҡа килгәндә инде, улар ихтирам һәм хөрмәт күрһәтә.

Ираклий Пәйғәмбәрҙең ﷺ эшенең дөрөҫлөгөнә ышаныу өсөн унын һорауҙарына яуап бирерҙәй кешене эҙләй башлай. Һәм осраҡлы рәүештә Йәрүсәлимдә тауар каруаны менән йөрөгән Әбү Суфйанды табып ала, уныһы Пәйғәмбәрҙең ﷺ яҡын туғаны ла булып сыға. Ираклий дин белгесе, пәйғәмбәрҙәргә хас сифаттарҙы, уларҙың йәшәү рәүешен, халыҡтың уларға ҡарата мөнәсәбәтен, уларҙың эштәре буйынса Аллаһ ҡанундарын яҡшы белеүселәрҙән була. Әбү Суфйан, артында торған ғәрәптәр ялғанымды фаш итер тип, дөрөҫөн һөйләп бирә.

Ираклий, Әбү Суфйандың һөйләгәндәрен тыңлап, Мөхәммәттең ﷺ ысынлап та пәйғәмбәр икәненә инанғас: «Әгәр ҙә һин әйткәндәр

хаҡ булһа, ул минең аяҡ аҫтымдағы ергә хужа буласаҡ. Мин уның сит ил кешеһе буласағы хаҡында беләә инем, әммә ул һеҙҙең арағыҙҙан булыр тип уйламаным. Әгәр ҙә уға барып етеү хәлемдән килерҙәй эш икәнлеген белһәм, уның менән осрашырға тырышыр инем. Осрата алһам инде, мотлаҡ рәүештә, уның аяғын йыуыр инем», – ти. Аҙаҡ һарайына Римдең арҙаҡлы кешеләрен саҡырып алып, улар артынан ишекте бикләргә ҡуша ла: «Эй, румлылар! Уңыш ҡаҙанырға, тура юлға баҫырға һәм иманығыҙҙы нығытырға теләһәгеҙ, ошо пәйғәмбәр артынан эйәрегеҙ», – ти. Быны ишеткән кешеләр ни эшләргә белмәй ишеккә ташлана, әммә ул бикле булып сыға. Ираклий, халҡының һис ҡасан икенсе дингә риза булмаясағына ышанғас: «Минең янға кире йыйылһындар!» – тип әмер бирә. Аҙаҡ теге кешеләргә: «Мин һеҙҙең үҙ динегеҙгә ысын күңелдән бирелгәнлегегеҙҙе белә инем. Һәм быға тағы бер инандым», – ти. Тегеләре уның алдына тубыҡлынып, ошо халәттәре менән риза булыуҙарын күрһәтә.

Шулай итеп, Ираклий власты тура юлға ҡарағанда өҫтөнөрәк күрә. Уның менән мосолмандар араһында бер аҙ һуңыраҡ, шулай уҡ Әбү Бәкр, Ғүмәр (радыйаЛлаһу ғәнһүмә) хакимлығы ваҡытында ла, алыштар була. Рим императорына власты ҡалдырып китергә лә тура килә.

### Негус менән муҡауҡистың әҙәбе

Негус менән муҡауҡисҡа килгәндә, улар Аллаһ Рәсүленең ﷺ илселәренә хөрмәт күрһәткән, йомшаҡ мөғәмәләлә булған. Муҡауҡис бүләк булараҡ ике хеҙмәтсе ҡыҙыҡайҙы ла ебәргән. Уларҙың берәүһе Пәйғәмбәрҙең ﷺ улы Ибраһимдың әсәһе Мәриәт була.

### Хосройҙың тәкәбберлек күрһәтеүе һәм яҙаһын алыуы

Фарсы Хосройона Аллаһ Рәсүленең ﷺ хәбәрен уҡығас, ул: «Түбән кимәлдәге меҫкен ҡол миңә ошо нәмәне яҙғанмы?!» –

тип, мөрәжәғәтте йыртҡыслап ташлай. Был хәбәр Аллаһ Рәсүленә ﷺ барып еткәс, ул ﷺ: «Аллаһ уның батшалығын пыран-заран килтерһен!» – ти.

Хосрой үҙенең Йәмәндәге урынбаҫары Бәҙәнгә Пәйғәмбәрҙе ﷺ көсләп үҙ янына алып килергә бойора. Ә Бәҙән үҙенең көслө бер илсеһен ебәрә лә, былай тип әйтергә ҡуша: «Батшаларҙың батшаһы әмиребеҙ Бәҙәнгә һинең артыңдан һине уға илтеп ҡуйыусы кешеләрҙе ебәрергә ҡушҡан. Ул мине тәғәйенләне. Һин минең менән бергә барырға тейешһең». Аллаһ Рәсүле ﷺ, быларҙы ишеткәс, уға: «Аллаһ Хосройҙо уның үҙенең улының ҡулдары менән үлтерҙе», – тип хәбәр итә.

Йылдар үтеү менән Аллаһ, Хосройҙоң батшалығын пыран-заран килтереп, уны мосолмандар ҡарамағына тапшыра. Һәм Иран ерендә йәшәүселәргә Исламға юл күрһәтә.

Аллаһ Рәсүле ﷺ ғәрәп хакимдарына ла хәбәр ебәрә. Уларҙың кемеһелер Исламды ҡабул итә, кемеһелер баш тарта.



# Хәйбәр алышы

## Аллаһ бүләге

Аллаһ (сүбхәнә үә тәғәлә) Хөдәйбиәлә Ридуан антын биреүселәрҙе, яҡынлашып килгән еңеү һәм оло табыш менән ҡыуандырып, былай ти: **«Ағас аҫтында (Хөдәйбиәлә) һиңә ант иткән мөьминдәрҙән Аллаһ риза булды. Күңелдәрендә ни барын белеп, уларға тыныслыҡ бирҙе. Бүләк итеп, тиҙ арала еңеү, алыр өсөн мул ғәнимәт бирҙе. Аллаһ олуғ, хикмәтле!»** (*Ҡөрьән, 48:18-19*).

Был еңеүҙәрҙең һәм табыштарҙың тәүге күрһәткесе – Хәйбәр алышы. Мәҙинәнән етмеш миль алыҫлыҡта урынлашҡан Хәйбәр йәһүдтәр йәшәгән ер була. Унда йәһүдтәрҙең үтеп инә алмаҫлыҡ ҡәлғәләре һәм хәрби базалары тора. Аллаһ Рәсүле ﷺ улар яғынан бер ниндәй ҙә хәүеф-хәтәр янамауын, именлек булыуын теләй.

## Мөьминдәр армияһы

Аллаһ Рәсүле ﷺ Хөдәйбиәнән әйләнеп ҡайтҡандан һуң Мәҙинәлә зөлхизә айын һәм мөхәррәм айының бер ни тиклем өлөшөн үткәрә. Аҙаҡ, мөхәррәм айының аҙағында, Хәйбәргә юллана. Китеп барғанда Ғәмир ибн әл-Әнүәғ былай тип һамаҡлай: «Йә Аллаһ! Әгәр ҙә Һин булмаһаң, беҙ дөрөҫ юлға баҫмаған булыр инек. Саҙаҡа ла бирмәҫ инек, намаҙ ҙа уҡымаҫ инек. Беҙҙең кәмселектәребеҙҙе кисер. Һинең өсөн ҡорбан булһаҡ ине. Аяҡтарыбыҙҙы нығытһаң ине. Дошмандарҙы осрата ҡалһаҡ, беҙгә тыныслыҡ ебәр. Әгәр ҙә улар беҙҙе хәҡиҡәткә ҡаршы китергә саҡыра башлаһа, беҙ бынан баш тартырбыҙ! Кафырҙар инде башҡаларҙы, оран һалып, беҙгә ҡаршы саҡыра».

Пәйғәмбәр ﷺ мең дүрт йөҙ һуғышсыһы булған ғәскәре менән алға ҡуҙғала. Улар араһында ике йөҙ һыбайлы ла була. Ул Хөдәйбиәлә булмағандарҙы үҙе менән бергә алмай. Сәхәбәләр араһынан ауырыуҙарға һәм яралыларға ярҙам итеү, һыу, аҙыҡ-түлек килтереү һәм алыш ваҡытында булышлыҡ итеү өсөн егерме ҡатын-ҡыҙ ҙа сыға.

Юлда китеп барғанда Аллаһ Рәсүле ﷺ ашарға килтереүҙәрен һорай. Бутҡанан башҡа бер ни ҙә табылмай. Ул бутҡаны килтертә лә үҙе ашай башлай, мосолмандар ҙа ҡушыла. Хәйбәргә етеп барғанда Пәйғәмбәр ﷺ Аллаһҡа доға менән мөрәжәғәт итә, Хәйбәрҙең һәм уның халҡының яуызлығынан тик Уға ғына һыйыныуын белдерә.

Ниндәй ҙә булһа ҡәүемгә һөжүм яһар алдынан ул ﷺ таңға тиклем бер нәмә лә эшләмәй тора. Иртән аҙан тауышын ишетһә, һөжүм яһау уйынан кире ҡайта, ишетмәһә – яуға ҡуҙғала. Шулай, таң атҡас та Хәйбәрҙә аҙан тауышы сыҡмағас, ул ﷺ һыбай ултырып ала. Ҡалғандар ҙа артынан эйәрә. Улар иртә менән көрәк һәм кәрзиндәр тотоп эшкә китеп барыусы ер эшкәртеүселәрҙе осрата. Улары, Аллаһ Рәсүлен ﷺ һәм уның ғәскәрен күргәс, һөрән һалырға тотона. Пәйғәмбәр ﷺ: «Аллаһу әкбәр! Хәйбәр ҡыйратыласаҡ. Быға тиклем иҫкәртелгәндәрҙең беҙ килеп ингәндә атҡан таңы бик насар буласаҡ!» – ти.

### Еңеү яулаған етәксе

Аллаһ Рәсүле ﷺ Хәйбәр менән алыша башлай. Ҡәлғә артынан ҡәлғә яулай. Иң тәүге булып, Ғәли ибн Әбү Талиб (радыйаЛлаһу ғәнһү) Нәғим ҡәлғәһен баҫып ала. Улар мосолмандарға ҡаршы булған була.

Аллаһ Рәсүле ﷺ: «Мин байраҡты Аллаһты һәм Уның Рәсүлен яратҡан, Аллаһ һәм Уның Рәсүле өсөн һөйөклө булған кешегә тапшырасаҡмын», – ти. Олуғ сәхәбәләрҙең һәр ҡайһыһы, байраҡ эйәһе булғыһы килеп, шуға ынтыла. Пәйғәмбәр ﷺ янына Ғәли ибн

Әбү Талибты (радыйаЛлаһу ғәнһү) саҡырып ала. Унһы күҙҙәре ауыртыуға зарлана. Аллаһ Рәсүле ﷺ Ғәлиҙең күҙҙәренә төкөрөп, унын өсөн Аллаһҡа доға ҡыла. Күҙ, бер ни ҙә булмағандай, шунда уҡ һауығып та китә. Һәм Пәйғәмбәр ﷺ байраҡты Ғәли ибн Әбү Талибҡа (радыйаЛлаһу ғәнһү) тоттора.

Шул саҡта Ғәли (радыйаЛлаһу ғәнһү): «Беҙҙең кеүек булғанға тиклем уларға ҡаршы көрәшергә кәрәкме?» – тип һорай. Аллаһ Рәсүле ﷺ: «Күҙгә-күҙ осрашҡанға тиклем ҡабаланмай ғына бар. Аҙаҡ уларҙы Исламға саҡыр һәм Аллаһ алдында мотлаҡ үтәлергә тейешле нәмәләр хаҡында хәбәр ит. Аллаһ менән ант итәм: әгәр ҙә Аллаһ һинең аша кемделер тура юлға баҫтырһа, был һинең өсөн ҡыҙыл дөйәләргә эйә булыуға ҡарағанда ла яҡшыраҡ», – тип яуап бирә.

### “Аллаһ арыҫланы” менән йәһүдтәр геройы араһында

Ғәли (радыйаЛлаһу ғәнһү) Хәйбәргә килеп етә. Уға ҡаршы Мәрхәб исемле мәшһүр һыбайлы сыға ла шиғыр һөйләп ишеттерә. Улар араһында ике тапҡыр алыш була. Ғәли (радыйаЛлаһу ғәнһү), көтмәгәндә һуғып ебәреп, унын һаҡлаусы торҡаһын онтай һәм башын яралай. “Аллаһ арыҫланы”ның тырышлығы менән мосолмандар еңеп сыға.

### Аҙ ғәмәлдән – күп әжер

Хәйбәрҙә сығышы менән Эфиопиянан булған һарыҡ көтөүсе ҡара ҡол йәшәй. Ул, Хәйбәр халҡының ҡорал алыуын күргәс: «Нимә эшләргә теләйһегеҙ?» – тип һорай. «Беҙ үҙен пәйғәмбәр тип атаусыны үлтерәсәкбеҙ», – тип яуаплай тегеләр. Ул шул мәлдә пәйғәмбәр хаҡында хәбәрҙе күңеленә һалып ҡуя. Аҙаҡ үҙенең һарыҡтары менән Аллаһ Рәсүленең ﷺ янына килә лә: «Һин ни хаҡында һөйләйһең һәм нимәгә саҡыраһың?» – тип һорай. Пәйғәмбәр ﷺ: «Мин Исламға, Аллаһтан башҡа илаһ юҡлығын һәм

минең Аллаһ Рәсүле булыуымды танырға, Аллаһтан башҡа бер кемгә лә ғибәҙәт ҡылмаҫҡа саҡырам», – тип яуап бирә. Ҡол унан: «Әгәр ҙә шәһәдә әйтеп, Аллаһҡа (ғәззә үә джәллә) иман килтерһәм, миңә ни буласаҡ?» – тип һорай. Мөхәммәт ﷺ: «Ошо хәлдә үлеп китһәң, һине Йәннәт көтә», – тип яуаплай.

Ҡол Исламды ҡабул итә һәм: «Эй, Аллаһ Рәсүле! Был һарыҡтар миңә аманат итеп тапшырылған», – ти. Пәйғәмбәр ﷺ уға: «Уларҙы үҙеңдән ҡыуып ебәр ҙә арттарынан ваҡ таштар бәр. Аллаһ һинең өҫтән аманат өсөн яуаплылыҡты алыр», – тип белдерә. Ҡол ҡушылғанса эшләй һәм һарыҡтар үҙҙәренең хужаларына әйләнеп ҡайта. Йәһүдтәр хеҙмәтселәренең Ислам ҡабул итеүе хаҡында белеп ҡала.

Аллаһ Рәсүле ﷺ, халыҡ араһында вәғәз һөйләп, уларҙы йыһатҡа саҡыра. Мосолмандар йәһүдтәр менән һуғышҡандан һуң үлеп ятып ҡалыусылар араһында теге ҡара ҡол да була. Пәйғәмбәр ﷺ сәхәбәләре янына килә лә: «Аллаһ, был ҡолға ихтирам күрһәтеп, уны хәйерле ахырға килтерҙе. Мин уның башы осонда ике хур ҡыҙын күрҙем. Ә ул ғүмерендә бер тапҡыр ҙа Аллаһҡа сәждә ҡылып өлгөрмәне», – ти.

### “Мин һинең артыңдан эйәрһәм...”

Бәҙүәндәр араһынан бер кеше килә лә, Пәйғәмбәр ﷺ алдында Ислам ҡабул итеүен белдергәс, уның артынан эйәреп, бергә һижрә яһарға теләк белдерә. Пәйғәмбәр ﷺ уны бер нисә сәхәбәһе ҡарамағына тапшыра.

Хәйбәр яуынан һуң ғәнимәт алғас, Аллаһ Рәсүле ﷺ был бәҙүәнгә лә өлөш сығара. Ә ул был мәлдә һарыҡ көтөп йөрөгән була. Эшен бөтөрөп килгәндән һуң, үҙенә тейешле өлөштө биргәс: «Был нимә?» – тип һорай. «Аллаһ Рәсүле ﷺ һиңә тип ҡалдырған өлөш», – тип яуап бирәләр. Ул, әйберҙәрен алып, Пәйғәмбәр ﷺ янына килә лә: «Был нимә, эй, Аллаһ Рәсүле?» – тип ҡыҙыҡһына. «Һиңә тип

ҡалдырылған өлөш», – тип яуап бирә Мөхәммәт ﷺ. Бәҙүән: «Мин һинең артыңдан эйәргән өсөнмө ни? Мин бит бына ошонда тейгән уҡтан үлеп, Йәннәткә инер өсөн һиңә иман килтерҙем», – тип, үңәсенә төртөп күрһәтә. Аллаһ Рәсүле ﷺ уға: «Әгәр ҙә Аллаһ менән ихлас булһаң, Ул да, һиңә ихласлыҡ күрһәтеп, өмөттәреңде аҡлар», – ти.

Аҙаҡ улар дошманға ҡаршы күтәрелә. Әлеге бәҙүәндең үлеме хаҡында хәбәр килеп еткәс, Пәйғәмбәр ﷺ: «Ул Аллаһ менән ихлас булған, һәм Аллаһ уның өмөттәрен аҡланы», – ти. Мөхәммәт ﷺ бәҙүәндең кәүҙәһен үҙенең киң еңле бер кейеменә кәфенләп, алға сығарып һала ла уның өсөн йыназа намаҙын ҡыла. Һәм ошо рәүешле доға ҡыла: «Йә Аллаһ! Был – Һинең ҡолоң. Ул һижрә эшләп, Һинең юлыңа сыҡты. Һәм шәһит булды. Мин уның өсөн шәфәғәтлек ҡылам».

## Хәйбәрҙә ҡуйылған шарттар

Алыш артынан алыш бара, ҡәлғә артынан ҡәлғә яулап алына, ҡайһы берәүҙәр оҙаҡ ҡына ҡамауҙа тотола. Быңдай хәл ҡаршы яҡ Аллаһ Рәсүленән ﷺ солох һорағанға тиклем дауам итә. Һәм ул ﷺ тыныслыҡ урынлаштырыуға риза була. Аллаһ Рәсүле ﷺ сәселгән уңыштың үҙе билдәләгән бер өлөшө мосолмандарға бирелеп торорға тейеш тигән шарт менән Хәйбәрҙе ҡалдыра.

Аҙаҡ Аллаһ Рәсүле ﷺ йәһүдтәрҙең әле йыйып алынмаған уңышының мосолмандарға тапшырыласаҡ өлөшөн билдәләү өсөн Ғабдуллаһ ибн Рәүәхәне (радыйаЛлаһу ғәнһү) ебәрә. Йәһүдтәр ғәҙелһеҙлектә ғәйепләп, дәғүә белдерә ҡалһа, уларға үҙҙәре теләгән өлөштө һайлап алыу хоҡуғын бирергә тейеш була ул. Йәһүдтәр: «Быларҙың барыһын да күк һәм ер үҫтергән», – тип кенә ҡуя.

## Этлек ҡылып маташыу

Ошо яу ваҡытында Аллаһ Рәсүлен ﷺ ағыуларға маташалар. Сәлләмә ибн Мишкәмә тигән кешенең ҡатыны Зәйнәб бинт әл-Хәриҫ уға, ағыу һалып, ҡыҙҙырылған һарыҡ ите ебәрә. Тәүҙә Пәйғәмбәрҙең ﷺ ҡайһы өлөшөн нығыраҡ яратыуы хаҡында һорашып белешкән була һәм бот өлөшөнә ағыуҙы күберәк һала. Аллаһ Рәсүле ﷺ итте сәйнәй башлағас, һарыҡ бото уға ағыулы булыуы хаҡында хәбәр итә. Һәм ул ﷺ уны шунда уҡ төкөрә.

Йәһүдтәр йыйылғас, Пәйғәмбәр ﷺ уларға: «Мин һеҙҙән бер нәмә хаҡында һораһам, дөрөҫөн генә әйтеп бирерһегеҙме?» – ти. Улар: «Эйе», – тип яуап бирә. Аллаһ Рәсүле ﷺ: «Ошо һарыҡ итенә һеҙ ағыу һалдығыҙмы?» – тип һорай. «Эйе», – тиҙәр. Ул ﷺ тағы: «Ындай аҙымға һеҙҙе нимә этәрҙе?» – тигән һорау ҡуя. Тегеләре: «Әгәр ҙә алдаҡсы булһаң, һинән ҡотолорға теләнек! Әгәр ҙә ысынлап та пәйғәмбәр икәнһең, ағыуҙың һиңә зыяны теймәҫ!» – тип аңлата.

Аллаһ Рәсүле ﷺ янына теге ҡатынды алып киләләр. «Мин һинең үлемеңде көҫәнем», – тип белдерә ул Мөхәммәткә ﷺ. Пәйғәмбәр ﷺ: «Аллаһ уны миңә тапшырҙы», – ти. Унан: «Быны үлтерергәме?» – тип һорайҙар. Ул ﷺ: «Юҡ», – тип яуап бирә. Шулай итеп, Аллаһ Рәсүле ﷺ теге ҡатынды бер ниндәй язаһыҙ ҡалдырырға була. Әммә шул һарыҡ ботоноң бер ни тиклем өлөшөн тешләп өлгөргән Бишер ибн әл-Бәрә ибн Мәғрур үлгәндән һуң ағыулаусыны үлем язаһына дусар итә.

## Баҫып алыуҙар һәм табыштар

Аллаһ Рәсүле ﷺ, Хәйбәрҙә эштәрен тамамлағас, Фәдәк, аҙаҡ Вәди әл-Ҡура ерҙәренә юллана. Исламға саҡырып, был тәкдимде ҡабул иткән хәлдә милектәрен һәм йәндәрен һаҡлап алып ҡаласаҡтары, бар хөкөм дә Аллаһ иркендә булыуы хаҡында хәбәр итә уларға.

Иртәгеһенә йәһүдтәр үҙҙәрендә булған нәмәләрҙе тәкдим итә. Мосолмандар табыш булараҡ уларҙың милкен тартып ала. Аллаһ Рәсүле ﷺ Вәди әл-Ҡура еренән килгән табышты сәхәбәләренә бүлеп бирә. Ер менән пальмаларҙы йәһүдтәргә ҡалдыра (Хәйбәр йәһүдтәренә эшкәртеү өсөн рөхсәт ителгән шарттарҙа).

Тәймә еренең йәһүдтәренә Хәйбәр, Фәдәк һәм Вәди әл-Ҡура халыҡтарының хәле тураһында хәбәр барып еткәс, улар Аллаһ Рәсүленә ﷺ солох тәкдим итеп, милектәрен һаҡлап алып ҡала. Пәйғәмбәр ﷺ кире Мәҙинәгә әйләнеп ҡайта.

## Әл-Ҡәдә ғөмрәһе

Аллаһ Рәсүле ﷺ мосолмандар менән бергә киләһе йылына, етенсе йылда, ғөмрәгә юллана. Ҡурәйш халҡы, өйҙәренә йоҙаҡ элеп, тау башына менеп баҫа. Ул ﷺ Мәккәлә өс көн булып, ғөмрә яһай. Аллаһ Тәғәлә былай ти: **«Аллаһ Үҙ Рәсүленең (Мәккәгә хаж ҡылып, Кәғбә аҫҡысын ала тигән) төшөн: «Һеҙ, Аллаһ теләһә, иҫән-һау сәсегеҙҙе ҡырып йәки ҡыҫҡартып, ҡурҡмай Харам мәсетенә инәһегеҙ», – тип, хаҡлыҡ менән раҫланы. Һеҙ белмәгәнде Ул белеп, алдан уҡ тиҙ көндәге уңышты нығытып ҡуйҙы»** (*Ҡөрьән, 48:27*).

## Ҡыҙыҡайҙы тәрбиәгә алыу буйынса бәхәс

Ислам тәьҫире аҫтында күп кенә кешеләрҙең күңел һәм аң торошо иң юғары кимәлгә өлгәшә. Шулай бер ваҡыт мосолмандар араһында балалыҡ ғәҙәте буйынса йүгереп йөрөгән бәләкәй генә ҡыҙыҡайҙы тәрбиәгә алыу мәсьәләһе тирәләй бәхәс ҡуба.

Пәйғәмбәр ﷺ Мәккәнән китергә йыйынғанда Хәмзәнең (радыйаЛлаһу ғәнһү) ҡыҙы Өмәмә уның артынан: «Ағай! Ағай!» – тип йүгереп йөрөй. Ғәли (радыйаЛлаһу ғәнһү) баланы етәкләп ала ла ҡатыны Фатимаға (радыйаЛлаһу ғәнһә): «Һинең алдыңда бабаңдың ҡыҙы тора», – ти. Ҡатын уны күтәреп ала. Ғәли, Зәйед һәм

Йәғфәр (радыйаЛлаһу ғәнһүм) ҡыҙыҡай тураһында бәхәсләшергә тотона. Ғәли (радыйаЛлаһу ғәнһү): «Уны мин үҙ ҡарамағыма алам. Ул – минең ағайымдың ҡыҙы», – ти. Йәғфәр (радыйаЛлаһу ғәнһү): «Ул – минең ағайымдың ҡыҙы, тағы, етмәһә, мин уның әсәһе яҡлап апаһына өйләнгәнмен», – тип ҡаршы сыға. Зәйед тә (радыйаЛлаһу ғәнһү): «Ул – минең ағайымдың ҡыҙы», – тип белдерә. Пәйғәмбәр ﷺ: «Апай кеше әсәй урынын биләй», – тип, уны апаһы ҡарамағына ҡалдырырға ҡарар итә. Ғәлигә (радыйаЛлаһу ғәнһү): «Һин – минән, ә мин – һинән», – ти. Йәғфәргә (радыйаЛлаһу ғәнһү) иһә: «Һин ҡиәфәтең менән дә, холҡоң яғынан да миңә оҡшағанһың», – тип әйтә. Зәйедкә (радыйаЛлаһу ғәнһү): «Һин – беҙҙең энебеҙ һәм азат ителгән хеҙмәтсебеҙ», – тип белдерә.



# Мөьтә яуы

## Мосолмандар илсеһен үлтереүсе һәм яза

Аллаһ Рәсүле ﷺ әл-Хәриҫ ибн Ғөмәйер (радыйаЛлаһу ғәнһү) тигән кешене Рум батшалығына ҡараған Бөсрә хакимы Шәрәхбил ибн Ғәмер әл-Ғәссәнийгә хәбәр менән ебәрә. Батшалар менән хакимдар араһында илселәрҙең йәнен ҡыйыу ғәҙәте булмауына ҡарамаҫтан, Бөсрә хакимы бәйләп алып киленгән сапҡынды башын сабып үлтерә. Был хәл илселәр өсөн оло ҡазаға әүерелә һәм хурлыҡ була. Әлеге ҡорбан өсөн үлтереүсене кисекмәҫтән язаға тарттырырға кәрәк була.

## Рум ерендәге тәүге ғәскәр

Аяныслы хәбәрҙе ишеткәс, Аллаһ Рәсүле ﷺ Бөсрәгә ғәскәр ебәрергә ҡарар итә. Был хәл һижрә буйынса һигеҙенсе йылдың йомадиәл-әүүәл айында була. Өс мең кеше ҡоралланып ала, Аллаһ Рәсүле ﷺ уларҙың башлығы итеп үҙенең азат ителгән хеҙмәтсеһе Зәйед ибн әл-Хәриҫте (радыйаЛлаһу ғәнһү) тәғәйенләй. Уға мөһәжирҙәрҙең дә, ансарҙарҙың да ғәскәренә етәкселек итеү хоҡуғы бирелә. Пәйғәмбәр ﷺ: «Әгәр ҙә Зәйед үлеп китһә, һеҙгә Йәғфәр ибн Әбү Талиб баш булыр. Йәғфәр үлеп китһә инде – Ғабдуллаһ ибн Рәүәхә», – тип белдерә. Аҙаҡ улар өсөн доға ҡыла. Ғәскәрҙе алда ауыр, оҙайлы юл һәм дәһшәтле дошман көткән була.

Ғәскәр Мәғән еренә еткәнсе төньяҡҡа ҡарай бара. Мосолмандарға «Ираклий үҙенең йөҙ мең кешелек рум һәм ғәрәп ҡәбиләләре менән Бәлҡә еренә килеп еткән» тигән хәбәр килә. Улар Мәғән ерендә, үҙҙәренең артабанғы хәле хаҡында уйланып, ике төн үткәрә. Һәм Аллаһ Рәсүленә ﷺ дошмандарҙың һаны хаҡында хәбәр

итергә ҡарар ҡылалар. Бынан һуң ул беҙгә йә ярҙамсы ғәскәр ебәрер, йә беҙ унан килгән әмергә буйһонорбоҙ, тиҙәр.

### Иҫәп менән көс арҡаһында ғына түгел

Ғабдуллаһ ибн Рәүәхә (радыйаЛлаһу ғәнһү): «Эй, кешеләр! Аллаһ менән ант итәм! Һеҙ дин өсөн шәһит булыуҙы һөймәйһегеҙ. Беҙ һан һәм көс арҡаһында ғына үлтермәйбеҙ бит!» – тип, һуғышсыларҙы дәртләндерә.

### Арыҫландай батырҙарҙың алышы

Мосолмандарҙы Бәлҡә сигендә румдарҙан һәм ғәрәптәрҙән торған төркөм ҡаршы ала. Дошман яҡынлашҡас, мосолмандар Мөьтә ауылына бара. Аҙаҡ барыһы ла осраша һәм улар араһында алыш була.

Зәйед ибн Хәриҫ (радыйаЛлаһу ғәнһү), һөңгө менән сәнскеләнеп, шәһит булып үлгәнсе Аллаһ Рәсүленең ﷺ байрағын ҡулында тотҡан килеш алыша. Аҙаҡ байраҡ Йәғфәр (радыйаЛлаһу ғәнһү) ҡулына күсә. Бер мәл уның өсөн дә көрәш ауырлаша башлай. Дошман менән аяуһыҙ көрәшә Йәғфәр (радыйаЛлаһу ғәнһү), байраҡты ла ысҡындырмай: уң ҡулы ҡырҡылып төшкәс, һул ҡулына ала; һулы ла өҙөлгәс, ҡушар һөйәктәре менән кәүҙәһенә ҡыҫа. Ошо рәүешле үлем килгәнсе алыша. Ул ваҡытта егеткә ни бары утыҙ өс йәш була. Мосолмандар аҙаҡ, Йәғфәрҙең (радыйаЛлаһу ғәнһү) мәйетен тапҡас, күкрәге менән яурыны араһында ҡылыс һәм һөңгө һалған туҡһан яра эҙен күрә. Уларҙың барыһы ла – алғы яҡтан.

Йәғфәр (радыйаЛлаһу ғәнһү) үлтерелгәндән һуң етәкселекте Ғабдуллаһ ибн Рәүәхә (радыйаЛлаһу ғәнһү) үҙ өҫтөнә ала. Ул байраҡты тотоп алға ынтыла. Бер саҡ, атынан төшкәс, уның эргәһенә ике туған ағаһы килеп, ит киҫәге бирә лә: «Мә, нығын ошоноң менән. Был көндәрҙә һиңә бик күпте кисерергә тура килде бит», – ти. Ғабдуллаһ ибн Рәүәхә (радыйаЛлаһу ғәнһү) итте әҙерәк

тешләп алғандан һуң ташлап ебәрә лә, ҡылысын алып, йәнә яуға күтәрелә. Үлтерелгәнсе алыша.

### Хәлидтең хикмәтле етәкселеге

Аҙаҡ мосолмандар ғәскәр башлығы итеп Хәлид ибн Вәлидте (радыйаЛлаһу ғәнһү) һайлап ҡуя. Һәм байраҡ уның ҡулына күсә. Хәлид (радыйаЛлаһу ғәнһү) ҡурҡыу белмәç йөрәкле кеше генә түгел, тәрән аҡыл эйәһе лә була, хәрби эштәрҙе алып барыуҙа маһирлығы менән дан тота.

Ғәскәр башлығы мосолмандар ғәскәрен көньяҡҡа ҡарай алып китә. Дошман төньяҡҡа күсә. Төн еткәс, Хәлид (радыйаЛлаһу ғәнһү) кешеләрен иман-аман ғына дошман күҙенән ситкә күсерә. Румдар, бында ниндәйҙер хәйлә барҙыр, тип, уларҙы эҙәрлекләүҙән баш тарта. Хәлидтең (радыйаЛлаһу ғәнһү) хәрби оçталығынан ҡурҡып, ниндәйҙер ҡарар ҡабул итеүҙән тыйылып ҡалалар.

### Алдан күреү

Мосолмандар яуға сығырға йыйынғас, Аллаһ Рәсүле ﷺ Мәҙинәләге сәхәбәләренә алыш ваҡытындағы хәлдәр хаҡында хәбәр итә. Әнәс ибн Малик (радыйаЛлаһу ғәнһү) былай тип һөйләй: «Аллаһ Рәсүле халыҡҡа Зәйедтең, Йәғфәрҙең һәм ибн Рәүәхәнең үлеме хаҡында уларҙан хәбәр килгәнгә тиклем үк былай тип һөйләп бирҙе: «Зәйед байраҡты алды һәм үлтерелде. Аҙаҡ ул Йәғфәргә күсте, уға ла үлем килде. Бынан һуң уны ибн Рәүәхә алды, ул да һәләк булды». Һәм байраҡ «Аллаһ ҡылысы»ның ҡулына күсеп, Аллаһ уларға еңеү биргәнсе уның күҙҙәренән йәштәр аҡты ла аҡты».

### Ике ҡанат эйәһе

Пәйғәмбәр ﷺ Йәғфәр (радыйаЛлаһу ғәнһү) хаҡында былай тип һөйләй: «Аллаһ уның ҡулдарын ике ҡанат менән алыштырҙы. Ул Йәннәттә ҡанаттары ярҙамында, ҡайҙа теләй, шунда осоп йөрөй».

«Осоусы Йәғфәр» йәки «Ике ҡанат эйәһе» тигән төшөнсәләр ошонан барлыҡҡа килгән.

## Сигенеү түгел

Ғәскәр Мәҙинә сигенә еткәндә уларҙы Аллаһ Рәсүле ﷺ менән мосолмандар ҡаршы ала. Халыҡ: «Ҡасҡалаҡтар! Һеҙ Аллаһ юлынан кире сигендегеҙ!» – тип, ғәскәргә тупраҡ ташларға тотона. Аллаһ Рәсүле ﷺ уларға: «Улар кире сигенмәне, киреһенсә, һөжүм итеүселәр улар, ин шәъ Аллаһ», – ти.



# Мәккәне яулап алыу

## Мәккәне яулап алыуға әҙерлек

Аллаһ, Үҙенең диненә һәм ҡолдарына ҡағылған әмерҙәрен тамамлағас, Үҙенең Рәсүле менән мосолмандарҙың Мәккәгә инеп, Кәғбәне ялған илаһтарҙан таҙартыуын теләй. Был ер бөтә ғәләм өсөн бәрәкәтле һәм тура юл күрһәтеүсе урынға әйләнергә тейеш була. Мосолмандарға Мәккәне элекке хәленә ҡайтарыу бурысы йөкмәтелә. Ҡаланы фәҡирҙәр, юлсылар һәм хажиҙар өсөн имен урынға әйләндереү зарурлығы тыуа.

## Бану Бәкр менән ҡурәйш халҡының килешеүҙе боҙоуы

Аллаһ бының өсөн сәбәптәр тыуҙыра, ә ҡурәйштәр уларҙы тормошҡа ашырыуға булышлыҡ итә.

Хөдәйбиә солохонда «Аллаһ Рәсүленә ﷺ ҡушылырға теләүселәр – уның ﷺ менән, ә Ҡурәйш халҡы яғында булырға уйлаусылар улар менән килешеү төҙөй» тигән ҡарар ҡабул ителә. Шуға ярашлы Бану Бәкр халҡы Ҡурәйш ҡәбиләһе менән һүҙ беркеткән була. Хөзәғә халҡы иһә Пәйғәмбәр ﷺ менән килешеү төҙөргә теләк белдерә.

Бану Бәкр менән Хөзәғә халыҡтары оҙаҡ ваҡыт үҙ-ара дошмандарса мөнәсәбәттә йәшәй. Ислам килгәс, улар араһында тыныслыҡ урынлаштырыла. Ләкин кешеләр талап ителгән шарттарҙы үтәгән булып ҡылана ғына. Бану Бәкр, солох төҙөлөү форсатынан файҙаланып, Хөзәғәнән элекке асыу-үпкәләре өсөн үс алыу теләге менән янып йәшәй. Уларҙан бер төркөм, төндә һөжүм яһап, тегеләрҙән бер нисә кешене үлтерә. Бану Бәкр менән Хөзәғә араһында йәнә һуғыш тоҡанып китә.

Ҡурәйштәр Бану Бәкр халҡына ҡорал менән ярҙам күрһәтә. Улар менән бергә, ҡараңғылыҡтан файҙаланып, был ҡәбиләнең мәшһүр кешеләре лә көрәшә. Хатта Хөзәғә халҡын изге йортҡа тиклем ҡыҫырыҡлап алып барып еткерәләр. Бану Бәкрҙән булған кешеләр: «Беҙ изге йорттоң ерендә. Илаһтан ҡурҡыр инегеҙ, илаһтан ҡурҡыр инегеҙ!» – тип шауларға тотона. Ҡурәйштәр: «Бөгөн илаһ юҡ! Эй, Бану Бәкр халҡы! Үс алығыҙ уларҙан. Бынан һуң һеҙгә ундай форсат тәтемәйәсәк», – тип шашына.

**Аллаһ Рәсүленән ﷺ ярҙам һорау**

Хөзәғә ҡәбиләһенән булған Ғәмер ибн Сәлим тигән кеше Мәҙинәгә Пәйғәмбәр ﷺ янына килә. Ике арала булған килешеүҙе иҫкә төшөрөп, шиғыр уҡып ишеттерә лә унан ﷺ ярҙам һорай. Ҡурәйш халҡының, биргән вәғәҙәләренә тоғролоҡ һаҡламайынса, асыҡ килешеүҙе боҙоуы хаҡында хәбәр итә. Төндә килеп, уларҙы рөкүғ һәм сәждә хәлендә булғанда үлтереп китеүҙәрен дә белдерә. Аллаһ Рәсүле ﷺ Хөзәғә вәкилен тыңлағандан һуң: «Һиңә ярҙам күрһәтелер, эй, Ғәмер ибн Сәлим», – ти.

**Ҡурәйштәрҙең килешеүҙе тергеҙергә маташыуы**

Был хәбәрҙе ишеткәс, Пәйғәмбәр ﷺ кешеләргә: «Килешеүҙе раҫлау һәм уның ваҡытын оҙайтыу өсөн Әбү Суфйан килеп төшәр, күрәһең», – ти. Шулай була ла инде. Ҡурәйш халҡы, үҙ ҡылыҡтары өсөн ҡурҡып, хафаға төшә.

**Атайҙар һәм балалар**

Әбү Суфйан Мәҙинәгә Аллаһ Рәсүленең ﷺ эргәһенә барып етә. Килеп төшкәс, Пәйғәмбәрҙең ﷺ ҡатыны булған Умму Хәбибә (радыйаЛлаһу ғәнһә) исемле ҡыҙына инә. Ул Аллаһ Рәсүленең ﷺ урынына ултырырға йыйынғас, ҡыҙы түшәкте шылдырып ҡуя. Әбү Суфйан, аптырап: «Эй, ҡыҙым! Аңламаным: мин был түшәккә

ултырырға лайыҡ түгелме, әллә түшәк минең дәрәжәмә тап килмәйме?» – тип һорай. Ҡыҙы: «Был – Аллаһ Рәсүленең ﷺ түшәге. Ә һин – бысраҡ мөшрик. Мин һинең Аллаһ Рәсүленең ﷺ түшәгенә ултырыуыңды теләмәйем», – тип яуап бирә. Атаһы: «Аллаһ менән ант итәм! Минән киткәндән һуң һиңә ниндәйҙер насар нәмә ҡағылған!» – ти, асыуланып.

## Әбү Суфйандың уңышһыҙлыҡҡа осрауы

Әбү Суфйан, Пәйғәмбәргә ﷺ барып, ниндәй ҙә булһа яуап ала алмағас, Әбү Бәкргә (радыйаЛлаһу ғәнһү) мөрәжәғәт итә лә уның Аллаһ Рәсүле ﷺ менән һөйләшеүен һорай. Тегеһе: «Мин быны эшләмәйәсәкмен», – тип белдерә. Аҙаҡ Ғүмәргә, Ғәлигә һәм Фатимаға (радыйаЛлаһу ғәнһүм) ныҡышып-ныҡышып үтенесен белдерә. Улар ҙа, Әбү Суфйандың һүҙен кире ҡағып: «Уның ҡарары күпкә юғары, беҙ уға ҡаршы китә алмайбыҙ», – ти.

## Мәккәгә әҙерләнеү

Аллаһ Рәсүле ﷺ сәбәбен аңлатмайынса ғына кешеләргә ҡоралланырға ҡуша. Аҙаҡ ҡына уның ﷺ Мәккәгә барырға йыйыныуы асыҡлана. Пәйғәмбәр ﷺ тырышлыҡ күрһәтергә һәм бар нәмәгә лә әҙер торорға ҡуша. Аҙаҡ: «Йә Аллаһ! Беҙ ҡурәйш халҡына көтмәгәндә һөжүм яһап, улар бер ни ҙә белмәй ҡалһын ине», – тип, Аллаһҡа мөрәжәғәт итә.

Пәйғәмбәр ﷺ һигеҙенсе йылдың башында, рамаҙан айында ун меңлек ғәскәр менән Мәҙинәнән сығып китә. Һәм әҙ-Ҙәһрән еренә барып еткәнсе юлын дауам итә. Аллаһ ҡурәйш халҡынан хәбәр алырҙай барлыҡ сығанаҡтарҙы ла йәшерә. Улар, бер ни белмәйенсә, хәүефләнеп, артабан ни булырын көтә.

## Залимды кисереү

Аллаһ Рәсүле ﷺ юлда Әбү Суфйанды осрата. Насар һүҙҙәре менән үпкәләткәне, мыҫҡыллағаны өсөн уның менән һөйләшергә

теләмәйенсә, боролоп китә. Әбү Суфйан Ғәлигә (радыйаЛлаһу ғәнһү) барып, ошо хәлгә зарланырға тотона. Ғәли (радыйаЛлаһу ғәнһү) уға: «Аллаһ Рәсүленең ﷺ эргәһенә бар ҙа Йософтың (ғәләйһис-сәләм) ағалары әйткән һүҙҙәрҙе ҡабатла. «Аллаһ менән ант итәбеҙ, Аллаһ һине беҙҙән артыҡ күргән! Ысынлап та, беҙ гонаһлы булғанбыҙ», – тиген», – ти. Әбү Суфйан шулай эшләй ҙә. Аллаһ Рәсүле ﷺ уға былай тип яуап бирә: «Бөгөн һеҙгә үпкә юҡ. Аллаһ һеҙҙе ярлыҡар. Ул бит – рәхимлеләрҙең рәхимлеһе!» Бынан һуң Әбү Суфйан Исламға ныҡлап йөҙ бора. Аҙаҡ, хаҡ динде ҡабул иткәндән һуң, ул оялышынан Аллаһ Рәсүленә ﷺ күтәрелеп ҡарарға ла ҡыймай.

## Осрашыу

Аллаһ Рәсүленең ﷺ ҡушыуы буйынса усаҡ яғалар. Әбү Суфйан, ул-был хәл булмағайы тип, тирә-яҡтағы хәлдәрҙе белергә сыҡҡан була. «Мин бөгөнгө төндәге кеүек ут ялҡынын күргәнем юҡ әле», – тип аптырауын белдерә ул. Быға тиклем Мәккәне мосолман булып ташлап китеп, ғаиләһе менән ғәскәргә ҡушылған Ғәббәс ибн Ғабделмотталиб (радыйаЛлаһу ғәнһү), уның тауышын танып ҡала ла: «Был – Аллаһ Рәсүле ﷺ үҙенең кешеләре менән. Таң атыу менән ҡурайш халҡы мәрхәмәт көтмәһен», – ти.

Ул Әбү Суфйанды ҡасырына менгәштереп ала ла Пәйғәмбәрҙең ﷺ янына алып килә. Сөнки мосолмандарҙың кемһелер уны, танып ҡалып, үлтереп ҡуйыр, тип ҡурҡа. Аллаһ Рәсүле ﷺ, туғанын күргәс: «Ҡайғы һиңә, Әбү Суфйан! Аллаһтан башҡа илаһ юҡлығын аңларға ваҡыт түгелме ни һиңә?!» – ти. Ул: «Атам менән әсәм йәне һинең өсөн ҡотолоу булһын! Һинән дә баҫалҡыраҡ, изгерәк һәм яҡыныраҡ кеше юҡ! Аллаһ менән ант итәм! Аллаһтан башҡа илаһ булһа, күптән мине нимәнәндер арындырған булыр ине», – тип яуаплай. Пәйғәмбәр ﷺ: «Ҡайғы һиңә, Әбү Суфйан! Минең Аллаһ Рәсүле булыуымды аңларға ваҡыт түгелме ни һиңә?!» – ти. Был юлы: «Атам менән әсәм йәне һинең өсөн ҡотолоу булһын! Һинән дә

баҫалҡыраҡ, изгерәк һәм яҡыныраҡ кеше юҡ! Аллаһ менән ант итәм, быға килгәндә, күңелемдә әле һаман шик бар», – тигәнде ишетә. Шул саҡ Ғәббәс (радыйаЛлаһу ғәнһү) Әбү Суфйанға: «Ҡайғы һиңә! Башыңды ҡырҡып ташламаҫ борон Ислам ҡабул ит тә, Аллаһтан башҡа ғибәҙәткә лайыҡ илаһ юҡлығына һәм Мөхәммәттең Аллаһ Рәсүле булыуына шаһитлыҡ ит», – ти. Әбү Суфйан Исламды ҡабул итә һәм хаҡ шәһәдәне әйтә.

## Дөйөм кисереү һәм именлек

Аллаһ Рәсүле ﷺ, Мәккә халҡы һөжүм яһамаһа, именлекте һәм ярлыҡауҙы һаҡлау яғында була. Мәккәнең тыныслыҡ ҡәҙерен белмәгән, үлтереш көҫәгән иҫәрҙәре генә уларға һөжүм яһап маташҡан. Пәйғәмбәр ﷺ: «Кем дә кем Әбү Суфйандың өйөнә инә, шул именлектә ҡалыр. Кем ишектәрен ябып ҡуя, уға ла именлек булыр. Мәсеткә йәшенеүселәр ҙә иҫән ҡалыр», – тип белдерә. Үҙ ғәскәренә ҡалаға ингән саҡта кешеләргә ҡаршы ҡорал ҡулланыуҙы тыя Аллаһ Рәсүле ﷺ. Тик уларҙың юлына арҡыры төшөп, ҡамасауларға маташыусыларға ҡаршы ғына ҡорал ҡулланыуҙы рөхсәт итә. Шулай уҡ ғәскәренә Мәккә халҡының милкенә теймәҫкә, уларға ҡағылмаҫҡа әмер бирә.

## Тантаналы еңеү алдынан

Аллаһ Рәсүле ﷺ Ғәббәс ибн Ғәбделмотталибҡа (радыйаЛлаһу ғәнһү) Аллаһ һуғышсылары үтә торған юл сатында Әбү Суфйанды туҡтатып торорға ҡуша. Эргәләренән байраҡ тотҡан ниндәйҙер ҡәбилә халҡы уҙған һайын Әбү Суфйан, Ғәббәстән (радыйаЛлаһу ғәнһү) улар хаҡында һораша ла: «Был Фәлән ҡәбиләһендә минең ни эшем бар?» – тип ҡабатлай. Шулай күпмелер торғас, Аллаһ Рәсүле ﷺ үҙенең ғәскәре менән ярһыу диңгеҙ ағышындай үтеп китә. Араларында мөһәжирҙәр ҙә, ансарҙар ҙа була, уларҙың тик күҙҙәре генә күренеп тора, ти. Әбү Суфйан: «СөбхәнАллаһ! Эй, Ғәббәс! Былары кемдәр?» – тип аптырауға ҡала. «Аллаһ Рәсүле ﷺ

мөһәжирҙәр һәм ансарҙар менән», – була яуап. «Уларҙы бер кем еңә алмаясаҡ. Аллаһ менән ант итәм! Эй, Әбү әл-Фәдел! Ағайыңдың улы оло хакимлыҡҡа эйә буласаҡ», – ти Әбү Суфйан. Ғәббәстән (радыйаЛлаһу ғәнһү): «Эй, Әбү Суфйан! Был пәйғәмбәрлек бит!» – ти. Тегеһе: «Эйе, тап шулай», – тип йөпләп ҡуя.

Әбү Суфйан бар тауышына: «Эй, Ҡурәйш халҡы! Мөхәммәт һеҙгә шундай ҡеүәт менән килде, һеҙ уны һис ҡасан еңә алмаясаҡһығыҙ! Кем дә кем Әбү Суфйандың өйөнә инә, шул именлектә ҡала!» – тип һөрәнләргә тотона. Улары: «Аллаһ юҡ итһен үҙеңде! Өйөң беҙҙе нимәнән ҡотҡарыр тип уйлайһың?!» – тип асыуын белдерә. Ул: «Кем өйөн бикләй, шул именлектә ҡала. Мәсеткә инеүселәр ҙә имен-аман ҡалыр», – тигәс, кешеләр өйҙәренә һәм мәсет яғына таралыша башлай.

## Күндәм ҡолдоң еңеүе

Аллаһ Рәсүле ﷺ Мәккәгә килеп ингәс, ошондай оло еңеү биреүенә рәхмәт йөҙөнән Аллаһ алдында башын эйә. Хатта һаҡалы эйәренә тейә яҙа. Аҙаҡ ул «Әл-Фәтх» сүрәһен уҡый.

Мәккәгә еңеүсе булараҡ ингән Пәйғәмбәр ﷺ ғәҙеллек, тигеҙлек, күндәмлек һәм баҫалҡылыҡ байрағын күтәрә. Азат ителгән хеҙмәтсеһе Зәйедтең (радыйаЛлаһу ғәнһү) улын атына менгәштереп ала. Бану Һәшим һәм Ҡурәйш халыҡтары араһынан булған күренекле кешеләрҙең малайҙарын ултыртмай. Ә улар унда бик күп була.

Был бөйөк хәл Һижрә буйынса һигеҙенсе йылдың егерменсе рамаҙанына, йома көнгә тура килә.

Еңеү яулап алынған көндө бер кеше Пәйғәмбәр ﷺ менән һөйләшкән саҡта ҡалтыранырға тотона. Ул уны: «Тыныслан инде. Мин бер ниндәй ҙә батша түгел. Мин бары тик ҡурәйштәр араһынан

булған, кипкән ит менән туҡланыусы ҡатындың улы ғына», – тип тынысландыра.

### Мәрхәмәт көнө

Сәғед ибн Ғөбәйҙә (радыйаЛлаһу ғәнһү) ансарҙар ғәскәре менән Әбү Суфйандың эргәһенән үтеп барған саҡта: «Бөгөн ҡыҙыу ҡан ҡойош көнө. Бөгөн Аллаһ Ҡурәйш халҡын хурлыҡҡа ҡалдырасаҡ», – ти. Эргәһенә Аллаһ Рәсүле ﷺ яҡынайғас, Әбү Суфйан, зарланып: «Эй Аллаһ Рәсүле! Сәғедтең ни һөйләгәнен ишетмәнеңме ни һин?» – ти. Ул: «Нимә тине һуң?» – тип һорай. Әбү Суфйан тегенең әйткәндәрен һөйләп биргәс, Аллаһ Рәсүле ﷺ, Сәғедтең һүҙҙәре менән ризаһыҙлығын белдереп: «Киреһенсә, бөгөн мәрхәмәт көнө. Был көндө Аллаһ Ҡурәйш халҡына хөрмәт күрһәтәсәк һәм Кәғбәне ололаясаҡ», – ти. Аҙаҡ байраҡты алыу өсөн Сәғедтең (радыйаЛлаһу ғәнһү) артынан ебәрә һәм уны уның улы Ҡәйескә тапшыра. Улына күскәнгә күрә байраҡ Сәғедтә (радыйаЛлаһу ғәнһү) тороп ҡалды тип иҫәпләнә.

### Ҙур булмаған бәрелеш

Сафуан ибн Өмәййә, Ғикримә ибн Әбү Джәһл, Сөһәйел ибн Ғәмер һәм Хәлид ибн Вәлидтең кешеләре араһында ҙур булмаған бәрелеш булып үтә. Мөшриктәр араһынан ун ике кеше үлтерелә, ҡалғандары тегендә-бында ҡасышып бөтә. Аллаһ Рәсүле ﷺ мосолман етәкселәренә Мәккәгә ингән саҡта юлдарына арҡыры төшөргә маташыусыларҙан башҡа бер кем менән дә көрәш алып бармаҫҡа ҡушҡан була.

### Әл-Харам мәсетен боттарҙан арындырыу

Аллаһ Рәсүле ﷺ килеп еткәс, кешеләр тынысланып ҡала. Ул әл-Харам мәсете яғына юллана, сөнки унда өс йөҙ алтмыш ялған илаһ урынлаштырылған була. Ул ﷺ: «Хаҡлыҡ килде, ялғанлыҡ

бөттө. Ысынлап та, ялғанлыҡ – бөтә торған нәмә. Хаҡлыҡ килде, боҙоҡлоҡ кире әйләнеп ҡайтмаҫ!» – ти. Һәм боттар бер-бер артлы йөҙтүбән ауа башлай.

Пәйғәмбәр ﷺ Кәғбәнең эсендә һүрәттәр һәм һындар күреп ҡала. Уның ﷺ әмере буйынса уларҙы ла онтап ташлайҙар.

## Бөгөн – изгелек көнө

Пәйғәмбәр ﷺ тауаф эшләгәндән һуң, Ғөҫмән ибн Талханы саҡырып, унан Кәғбәнең асҡысын ала. Аллаһ Рәсүле ﷺ был кешенән Мәҙинәгә күсеп китерҙән бер көн алда ла асҡыстарҙы һораған була, әммә үтенесенә яуап итеп әрләү-битәрләү, кәмһетеү һүҙҙәрен генә ишетә. Шулай ҙа Пәйғәмбәр ﷺ баҫалҡы ғына итеп: «Эй, Ғөҫмән! Көндәрҙән бер көндө был асҡыстарҙы минең ҡулымда күрерһең, тип ышанам. Һәм мин уларҙы, ҡайҙа теләйем, шунда һаласаҡмын», – ти. Һәм тағы ла былай тип өҫтәй: «Бәлки, ул көндө Ҡурәйш халҡы һәләк ителер һәм хурлыҡта ҡалыр... Юҡ, киреһенсә, улар ул көндө уңыш ҡаҙаныр һәм дан алыр». Уның ﷺ әйткән һүҙҙәре Ғөҫмән ибн Талханың күңелендә яҡшы тойғолар ҡалдыра. Ул хәлдәрҙең тап ул әйткәнсә йүнәлеш алыуын көтә.

Аллаһ Рәсүле ﷺ Кәғбәнән сыҡҡас, уның янына асҡыс тотҡан Ғәли ибн Әбү Талиб (радыйаЛлаһу ғәнһү) килә лә: «Беҙгә хажиҙар өсөн тәғәйенләнгән аҙыҡ-түлек менән асҡыстарҙы һаҡлау мөмкинлеген бирһәң ине», – ти. Пәйғәмбәр ﷺ: «Ғөҫмән ибн Талха ҡайҙа?» – тип һорай. Уны саҡырып килтергәстәре, былай ти: «Асҡыстарыңды ал, Ғөҫмән! Бөгөн изгелек һәм тоғролоҡ көнө. Улар, нәҫелдән-нәҫелгә күскән нәмә булараҡ, ғүмергә һеҙҙә ҡалһын. Тик залим ғына уны һеҙҙән тартып ала алыр».

## Ислам – тәүхид һәм берҙәмлек дине

Аллаһ Рәсүле ﷺ Кәғбә ишеген аса. Ә ҡурәйш халҡы аҫта, мәсет янында теҙелешеп, уның ни эшләрен көтөп торған була. Ул ﷺ: «Бер

тиңдәше лә булмаған Аллаһтан башҡа илаһ юҡ. Ул, Үҙ вәғәҙәһен үтәп, ҡолона ярҙам итте һәм бер Үҙе союздаш ҡәбиләләрҙе пыран-заран килтерҙе. Хәҙер инде, үлтереш һәм риба килешеүе өсөн ҡаралған, йәмғиәт эштәренә ҡағылған барлыҡ ҡанундар ҙа кире ҡағыла. Бары тик изге йортҡа хеҙмәт итеү һәм хажиҙарҙы ашатыу ғына үҙ көсөндә ҡала. Эй, ҡурәйштәр! Аллаһ һеҙҙән йәһиллек тәкәббәрелеген һәм ата-бабалар менән ғорурланыуҙы алып ташланы. Бар кеше лә – Әҙәмдән, ә Әҙәм – тупраҡтан. Эй, һеҙ, кешеләр! Беҙ һеҙҙе бер ир менән ҡатындан яраттыҡ. Бер-береһе менән танышһын тип, һеҙҙе төрлө халыҡ, төрлө ҡәбилә иттек. Аллаһ ҡаршыһында иң хөрмәтлеһе тәҡүәле кеше була. Аллаһ, ысынлап та, белә, Ул хәбәрҙар!» – ти.

## Мөхәббәт Пәйғәмбәре һәм мәрхәмәтлелек Рәсүле

Аҙаҡ Аллаһ Рәсүле ﷺ: «Эй, ҡурәйштәр! Нисек уйлайһығыҙ: мин һеҙҙе нимә эшләтәсәкмен?» – тип һорай. Улары: «Тик хәйерле эш көтәбеҙ, изге эне һәм изге туғандың улы!» – тип яуап бирә. Ул: «Мин һеҙгә Йософтоң ағаларына әйткән һүҙҙәрен әйтәм: «Бөгөн һеҙгә үпкә юҡ...» Барығыҙ, үҙ эшегеҙ менән булығыҙ», – ти.

Аллаһ Рәсүле ﷺ Билалға (радыйаЛлаһу ғәнһү) Кәғбә башына менеп аҙан ҡысҡырырға ҡуша. Ҡурәйш халҡының мәшһүр һәм арҙаҡлы кешеләре, Аллаһ һүҙен ишетеп, Уны бөйөкләргә тотона. Мәккә аҙан тауышынан дер һелкенеп торғандай була. Пәйғәмбәр ﷺ, Умму Һәни бинт Әбү Талиб тигән ҡатындың өйөнә инеп, ғөсөл ҡойона ла, Аллаһҡа рәхмәт йөҙөнән һигеҙ рәкәғәттән торған еңеү намаҙын уҡый.

## Аллаһ ҡанунын үтәгәндә кеше айырыу юҡ

Ошо ваҡытта Бану Мәхдүм ҡәбиләһенән булған Фатима исемле ҡатын урлашып тотола. Уның халҡы Усама ибн Зәйедкә (радыйаЛлаһу ғәнһү) Аллаһ Рәсүле ﷺ алдында ошо ҡатын өсөн шәфәғәтлек ҡылыуын һорап мөрәжәғәт итә. Уның үтенесен ишеткәс,

Пәйғәмбәрҙең ﷺ йөҙө үҙгәреп китә һәм: «Эш Аллаһ ҡушҡан ҡанундарға ҡағылғанда һин уны яҡлашмаҡсы булаһыңмы?» – тип һорай. Усама (радыйаЛлаһу ғәнһү): «Эй, Аллаһ Рәсүле! Ғәфү ит мине!» – тип шунда уҡ ғәфү үтенә.

Кис еткәс, Аллаһ Рәсүле ﷺ вәғәз һөйләргә тороп баҫа. Аллаһҡа маҡтау һүҙҙәре әйткәндән һуң: «Һеҙгә тиклем булған кешеләрҙе, улар араһынан арҙаҡлы берәү уғрылыҡҡа барһа, язаһыҙ ҡалдырыуҙары, ә көсһөҙ берәү урлашһа, хөкөмгә тарттырыуҙары һәләк итте. Мөхәммәттең йәне Уның ҡулында булыусы менән ант итәм! Хатта Мөхәммәт ҡыҙы Фатима урлашыуға барһа ла, мин, һис шикһеҙ, уның ҡулын өҙә сабасаҡмын», – ти. Аҙаҡ Пәйғәмбәр ﷺ уғрының ҡулын өҙә сабырға ҡуша. Ошонан һуң ул ҡатын тәүбәгә килә.

### Мосолманлыҡҡа вәғәҙә

Кешеләр Аллаһ Рәсүленә ﷺ мосолманлыҡҡа ант биреү өсөн Мәккәгә йыйыла. Пәйғәмбәр ﷺ әс-Сафа ҡалҡыулығында уларҙан вәғәҙә ҡабул итә. Кешеләр үҙ көстәренән килгәнсе Аллаһҡа һәм Уның Рәсүленә буйһонорға һүҙ бирә.

Аллаһ Рәсүле ﷺ, ирҙәрҙән вәғәҙә ҡабул итеп бөткәс, ҡатын-ҡыҙға күсә. Улар араһында Әбү Суфйандың ҡатыны Һинд бинт Ғөтбә лә була. Хәмзә (радыйаЛлаһу ғәнһү) менән ҡылғандары өсөн ҡурҡып, битен ҡаплап килә, ти. Аллаһ Рәсүле ﷺ уны танып ҡала. Һинд бинт Ғөтбә лә, Ислам ҡабул итеүен әйтеп, вәғәҙә бирә.

### “Һеҙҙең арала йәшәп, һеҙҙең арала үлермен”

Аллаһ Үҙенең Рәсүлен ﷺ уның тыуған ере булған Мәккәне яулап алыу мөмкинлеге менән бүләкләгәндән һуң ансарҙар бер-береһе менән: «Аллаһ уға уның ерҙәрен һәм тоҡомон биреп ҡуйҙы. Хәҙер ул ошонда ҡалыр, Мәҙинәгә башҡаса ҡайтмаҫ инде», – тип һөйләшә башлай. Аллаһ Рәсүле ﷺ уларҙан ни тураһында һүҙ барғанын һорай. Улар оялыштарынан өндәшмәй ҡалыуҙы хуп күрә. Әммә аҙаҡтан

барыбер ҙә дөрөҫөн һөйләп бирәләр. Пәйғәмбәр ﷺ уларҙы: «Бындай эштән Аллаһ һаҡлаһын! Һеҙҙең арала йәшәп, һеҙҙең арала үлермен», – тип тынысландыра.

## Йәһиллек эҙҙәрен һәм мәжүсилек ғөрөф-ғәҙәттәрен юҡ итеү

Аллаһ Рәсүле ﷺ ғәскәрен Кәғбә тирәләй булған боттарҙы емереп ташларға ебәрә. Уларҙың барыһы ла пыран-заран килтерелә. Шул иҫәптән әл-Ләт, әл-Ғүззә, Манат кеүек киң билдәле ялған илаһтар ҙа юҡ ителә. Һөрәнсе Мәккә буйлап: «Аллаһҡа һәм Ҡиәмәт көнөнә иман килтереүселәр өйөндә бер генә ботто ла ҡалдырмайынса, онтап бөтһөн», – тип оран һала. Пәйғәмбәр ﷺ сәхәбәләрен төрлө ҡәбиләләргә ебәрә һәм улар ялған илаһтарҙы юҡ итеп бөтә.

Аллаһ Рәсүле ﷺ кешеләргә Мәккә тураһында вәғәз һөйләй, уның Ҡиәмәт көнөнә тиклем изге ер булып ҡалыуын иғлан итә. Аллаһҡа һәм Ҡиәмәт көнөнә ышанған кешегә унда ҡан ҡойорға һәм ағастарҙы ҡырҡырға рөхсәт юҡ икәнлеген иҫкәртә. Ул ﷺ һүҙен: «Был миңә тиклем дә бер кемгә лә рөхсәт ителмәне, минән һуң да бер кемгә лә рөхсәт ителмәй», – тип тамамлай ҙа кире Мәҙинәгә юллана.

## Мәккәне яулап алыу эҙе

Мәккәне яулап алыу ғәрәптәр аңында тәрән эҙ ҡалдыра. Аллаһ күптәренең йөрәгендә Исламға юл аса. Улар төркөмләп-төркөмләп Исламға инә башлай. Аллаһ Тәғәлә былай ти: **«Аллаһ ярҙамы менән еңгәс, кешенең төркөм-төркөм булып Аллаһ диненә ингәнен күргәндә...»** (*Ҡөрьән, 110:1-2*).



## Хөнәйен яуы

### Һәүәүин ҡәбиләһе йыйылышы

Ҡурәйштәр һымаҡ уҡ Һәүәүин ҡәбиләһе лә ҡеүәте буйынса дан тотҡан була. Улар менән Ҡурәйш ҡәбиләһе араһында үҙенә күрә бер сәмле көрәш бара. Һәүәүин халҡы ҡурәйштәр буйһонған нәмәгә буйһонорға теләмәй.

Һәүәүиндәр башлығы Малик ибн Ғәүф алышҡа саҡыра башлай. Һәүәүин һәм Сәҡиф халҡы күмәкләшеп уның янына туплана, Аллаһ Рәсүленә ﷺ яу менән барырға йыйыналар. Үҙҙәре менән бергә мөлкәттәрен, ҡатындарын һәм балаларын да алырға ҡарар итәләр.

Аллаһ Рәсүле ﷺ Мәккәнең ике меңләгән халҡы менән юлға сыға. Улар араһында яңыраҡ ҡына Исламға килеүселәр ҙә, был динде бөтөнләй ҡабул итмәүселәр ҙә була. Мәҙинәнән сыҡҡан ун меңләп сәхәбә килеп ҡушылғас, уларҙың һаны быға тиклемге яуҙағынан да күберәк булып китә. Хатта ҡайһы бер мосолмандар, кешенең күплегенә һоҡланып: «Бөгөн беҙҙе бер нисек тә еңеп булмаясаҡ», – тиешә.

### Хөнәйен үҙәнендә

Мосолмандар Хөнәйен үҙәненә тиклем бара. Был хәл һигеҙенсе йылдың унынсы шәүүәлендә була. Улар килеп еткәндә яңы таң һарыһы беленә башлаған була. Һәүәүин халҡы алданыраҡ килеп, тау араһында боҫҡон ҡорған икән. Мосолмандар көтмәгәндә уҡтар яуа башлауынан юғалып ҡала. Ул арала дошмандар, ҡылыстарын алып, яуға ташлана. Мосолмандар бер-береһенә иғтибар ҙа итмәйенсә артҡа сигенергә керешә. Улар Өхөд көнөндә Пәйғәмбәр ﷺ үлтерелгән тигән хәбәрҙән һуң булған хәлдәренә ҡайта.

## Яулап алыу һəм тыныслыҡ

Шул рəүешле Аллаһ, үҙҙəренең күплеге менəн һоҡланған мосолмандарға яза биреп, уларҙы баллы еңеүҙəн һуң əсе еңелеү түмен татырға мəжбүр итə. Аҙаҡ шомдо дошман яғына кире ҡайтарып, Рəсүленең һəм мөьминдəрҙең күңелендə тыныслыҡ урынлаштыра. Аллаһ Рəсүле ﷺ үҙенең һоро ҡасырында ҡурҡыу белмəйенсə, ҡыйыу рəүештə ултыра. Уның менəн бергə мөһəжирҙəр һəм ансарҙар араһынан бер нисə кеше һəм ғаилə ағзалары ғына тороп ҡала. Ғəббəс ибн Ғəбделмотталиб (радыйаЛлаһу ғəнһү) Пəйғəмбəрҙең ﷺ ҡасырын йүгəненəн тотоп ала. Аллаһ Рəсүле ﷺ: «Мин – Аллаһ Рəсүле. Ялғанлыҡ юҡ. Мин – Ғəбделмотталиб улы», – ти.

Мөшриктəр ғəскəре яҡынлаша башлағас, Пəйғəмбəр ﷺ тупраҡ алып, дошмандарға ҡарай ташлай. Тупраҡ уларҙың күҙҙəренə инə.

Һəр кемеһенең тик үҙе менəн генə булыуын күргəс, Аллаһ Рəсүле ﷺ: «Эй, Ғəббəс! «Эй, ансарҙар! Эй, ант биреүселəр!» – тип ҡысҡыр», – ти. Ə Ғəббəс бик көслө тауыш эйəһе булған була. Уның тауышына кешелəр: «Бына мин һинең алдыңда!» – тип, йыйылыша башлай. Һуғышсылар дөйəлəренəн һикереп төшөп, ҡылыстарын һəм ҡалҡандарын алалар ҙа Пəйғəмбəр ﷺ янына ашығалар. Уның янына йыйылған төркөм дəррəү алышҡа ташлана. Аллаһ Рəсүле ﷺ һыбай килеш етəкселек итə. Кешелəр бер ни алдында ла бирешеп ҡалмай. Мөхəммəт ﷺ бик күп кешене əсирлеккə ала.

Был яу барышында Аллаһ фəрештəлəрҙе ярҙамға ебəрə. Үҙəн улар менəн тула. Аллаһ был хаҡта шулай ти: **«Аллаһ һеҙгə күп урында ярҙам итте, шулай уҡ – үҙегеҙҙең күплегегеҙгə хайран ҡалған Хөнəйен көнөндə. Лəкин ул (күплегегеҙ) бер нəмəнəн дə һеҙҙе ҡотҡарманы, киң ер һеҙгə тар булып ҡалды. Шунан һуң һеҙ, арҡа күрһəтеп, кирегə боролдоғоҙ. Шунан Аллаһ Үҙенең Рəсүленə һəм мөьминдəренə тыныслығын бирҙе, һеҙ күрмəгəн ғəскəрен ебəреп, иманһыҙҙарҙы ҡыйратып ташланы. Кафырҙарға был яза булды»** (*Ҡөрьəн, 9:25-26*).

# Таиф яуы

## Çәкиф халҡы ҡалдыҡтары

Тороп ҡалған Çәкиф халҡы, Таиф еренә барып, ҡәлғәгә йәшенә. Улар унда бер йылға етерлек кәрәк-яраҡтарын индереп кенә ҡалмай, һуғыш өсөн кәрәкле әйберҙәрен дә тултыра. Аллаһ Рәсүле ﷺ үҙенең ғәскәре менән улар яғына юлланып, Таиф стенаһына етәрәк туҡталып ҡала. Уларҙың унда үтеп инерлек көсө булмай. Мосолмандар өҫтөнә ҡоторонған саранчалай уҡтар яуа, сөнки Çәкиф халҡы бик оҫта уҡсылар була.

## Таифте ҡамап алыу

Ғәскәр икенсе урынға күсеп, уларҙы егерме көндән ашыу ҡамауҙа тота. Араларында көслө алыш була. Уҡтар һаман яуыуын дауам итә. Аллаһ Рәсүле ﷺ ошо ҡамау барышында беренсе тапҡыр катапульта ҡуллана. Көрәш ҡыҙғандан-ҡыҙа бара. Күп кенә мосолмандар уҡ тейеүҙән үлеп ҡала.

## Яу майҙанындағы мәрхәмәт

Һуғыш оҙаҡҡа һуҙылып китеп, ҡамау түҙеп торғоһоҙға әйләнә башлай. Шул ваҡыт Аллаһ Рәсүле ﷺ Çәкиф халҡының виноград ағастарын сабып ташларға ҡуша. Был баҡса әлеге ҡәбилә кешеләренең күҙ төбәп кенә торған әйберҙәре була. Һуғышсылар виноград ағастарын сапҡылай башлағас, Çәкиф халҡы, Аллаһ исеме һәм туғанлыҡ бәйләнештәре менән үтенеп, аяуҙарын һорарға тотона. Шунан һуң Аллаһ Рәсүле ﷺ әмеренән баш тарта.

Аллаһ Рәсүленең ﷺ һөрәнсеһе: «Ҡәлғәнән төшөп, беҙҙең янға килеүсе һәр ҡол азат ителәсәк», – тип хәбәр итә. Уларҙың янына ундан ашыу кеше килә.

Аллаһ Рәсүленә ﷺ Таифте яулап алыу рөхсәт ителмәй. Ул Ғүмәр ибнүл-Хаттабҡа (радыйаЛлаһу ғәнһү) һуғышсыларға китеү хаҡында иғлан итергә ҡуша. Кешеләр ризаһыҙлыҡ белдереп: «Таифте яулап алмайынса кире бороласаҡбыҙмы ни?!» – тип шаулаша башлай. Аллаһ Рәсүле ﷺ: «Иртәгә яуға сығасаҡһығыҙ», – тип яуап бирә. Иртәгеһенә улар яуға сыға һәм күп кенә мосолмандар йәрәхәтләнә. Аллаһ Рәсүле ﷺ: «Беҙ иртәгә ҡайтыу яғына юлланабыҙ, ин шәъ Аллаһ», – тигәс, бөтәһе лә ҡыуанышып китә. Ҡамау тулыһынса бөтөрөлә.

## Әсирҙәр һәм табыш

Аллаһ Рәсүле ﷺ, әсирҙәр һәм табыш менән ҡайтып ингәс, Һәүәүин халҡының тәүбәгә килеүен көтә. Аҙаҡ мал-мөлкәтте бүлергә тотона. Иң тәүҙә яңыраҡ ҡына Ислам диненә килгән, әле йөрәктәрендәге иман ныҡ бөтмәгән кешеләргә өлөш сығара.

## Әсирҙәрҙе кире ҡайтарыу

Аллаһ Рәсүленә ﷺ ун дүрт кешенән торған Һәүәүин делегацияһы килеп төшә. Улар әсирҙәрҙе һәм милектәрен кире ҡайтарыуҙы һорай. Ул ﷺ: «Кемдәрҙең минең менән икәнен күреп тораһығыҙ. Күңелемә дөрөҫ һүҙҙәр яҡыныраҡ. Әйтегеҙ әле, иң ныҡ балаларығыҙҙы кире ҡайтарырға теләйһегеҙме, әллә ҡатындарығыҙҙымы? Бәлки, мал-мөлкәтегеҙҙелер?» – тип һорай. Улары: «Туғанлыҡ бәйләнештәренә бер ни тиңләшә алмай инде ул!» – тип яуап бирә. Пәйғәмбәр ﷺ: «Мин өйлә намаҙын уҡып килгәндән һуң йыйылығыҙ ҙа: «Беҙ Аллаһ Рәсүленең ﷺ беҙҙең өсөн мөьминдәр алдында әсирҙәребеҙҙе кире ҡайтарыу буйынса шәфәғәтлек итеүен, шулай уҡ мөьминдәрҙең дә беҙҙең өсөн Аллаһ Рәсүле ﷺ алдында шәфәғәтлек ҡылыуын үтенәбеҙ!» – тип әйтегеҙ», – ти. Өйлә намаҙынан һуң улар ошо һүҙҙәрҙе ҡабатлай. Аллаһ Рәсүле ﷺ: «Миңә һәм Ғәбделмотталиб нәҫеләнән булған кешеләргә тәғәйенләнеүселәр – барыһы ла һеҙҙеке. Ә ҡалғандарҙан һеҙгә ярҙам итеүҙәрен һорайым», – ти.

Мөһәжирҙәр менән ансарҙар: «Беҙҙә булғандарҙың барыһы ла – Аллаһ Рәсүленеке», – тип яуаплай.

Бану Тәмим, Бану Фәзәрә һәм Бану Сөләйм араһынан булған өс кеше генә үҙҙәренең әсирҙәрен кире ҡайтарыуҙан баш тартҡас, Аллаһ Рәсүле ﷺ: «Был кешеләр беҙгә мосолман булып килде. Мин һайлау хоҡуғын ҡуйғас, улар балалары менән ҡатындарын өҫтөнөрәк күрҙе. Теләге булғандар уларҙың яҡындарын кире ҡайтарһын. Уларҙы үҙендә алып ҡалырға хаҡы булғандар ҙа уларҙы яҡындарына кире ҡайтарһын. Бының өсөн ул, Аллаһ беҙгә табыш биреү менән, тейешлеһенән алты тапҡырға күберәген аласаҡ», – ти. Кешеләр: «Беҙ уларҙы Аллаһ Рәсүле ﷺ хаҡына үҙ теләгебеҙ менән ҡайтарасаҡбыҙ», – тиешә. Пәйғәмбәр ﷺ: «Ул сағында кемегеҙҙең риза ҡалыуын, кемегеҙҙең риза түгеллеген белә алмаясаҡбыҙ бит. Таралышығыҙ, аҙаҡ башлыҡтарығыҙ ҡарарығыҙ хаҡында хәбәр итер», – ти. Уларҙың барыһы ла Һәүәҙин халҡына ҡатындары менән балаларын кире ҡайтара. Аллаһ Рәсүле ﷺ әсирҙәргә ҡыпты халҡының кейемен кейҙерә.

## Изгелек һәм киң күңеллелек

Мосолмандар әсирҙәрҙе һөйрәп тигәндәй Аллаһ Рәсүле ﷺ янына алып килә. Уларҙың араһында Пәйғәмбәрҙең ﷺ һөт туғаны Хәлимә ҡыҙы Шәймә лә була. Был хаҡта белмәгән мосолмандар ҡатын менән тупаҫ мөғәмәлә итә, ә ул мосолмандарға: «Аллаһ менән ант итәм! Бик белгегеҙ килһә, мин һеҙҙең әфәндегеҙҙең һөт туғаны булам», – ти. Мосолмандар, Аллаһ Рәсүленең ﷺ янына килеп етмәйенсә тороп, ҡатындың һүҙҙәренә ышанмай.

Аллаһ Рәсүле ﷺ янына килеп еткәс, Шәймә: «Эй, Аллаһ Рәсүле! Мин һинең һөт туғаның бит!» – ти. Ул: «Һүҙҙәреңде ниндәй ғәләмәт менән раҫларһың?» – тип һорай. Ҡатын: «Тешләнгән урын. Мин һине арҡама йөкмәп китеп барғанда һин шул тирәмде тешләп, эҙ ҡалдырған инең», – тип яуап бирә. Аллаһ Рәсүле ﷺ был хаҡта

белгән була. Ул ҡатынға өç кейемен биреп, уны шунда ултыртып ҡуйғас: «Теләһәң, миндә ҡал. Ҡәҙер-хөрмәттә йәшәрһең. Теләйһең икән, мин һине бүләкләп, халҡыңа кире ҡайтарып ҡуйырмын. Ни теләйһең, шуны эшләйем», – ти. Ҡатын: «Бүләкләп, халҡыма кире ҡайтарып ҡуйыуың яҡшыраҡ булыр, әлбиттә», – тип яуаплай. Аллаһ Рәсүле ﷺ бүләкләгәндән һуң ҡатын Ислам ҡабул итә. Пәйғәмбәр ﷺ уға өс ҡол, хеҙмәтсе ҡыҙ һәм мал-тыуар бирә.

## Буйһоноусылар һәм баш бирмәүселәр

Мосолмандар Таифте ҡалдырып, Мәҙинә яғына китеп барғанда Аллаһ Рәсүле ﷺ былай ти: «Ҡайтыуыбыҙ Раббыбыҙға, Уның алдында тәүбә итәбеҙ, Уға ғибәҙәт ҡылабыҙ һәм маҡтау әйтәбеҙ», – тип әйтегеҙ». Сәхәбәләре: «Эй, Аллаһ Рәсүле! Çәҡиф халҡын ләғнәтлә әле», – ти. Ул: «Йә Аллаһ! Çәҡиф халҡын тура юлға баçтырып, беҙҙең янға алып килһәң ине», – тип кенә ҡуя.

Ғөрүә ибн Мәсғүд (радыйаЛлаһу ғәнһү) исемле кеше Мәҙинәгә барып инмәç борон Аллаһ Рәсүлен ﷺ ҡыуып етә лә Ислам ҡабул итә. Аҙаҡ үҙ ҡәбиләһенә кире әйләнеп ҡайтып, башҡаларҙы Исламға саҡыра башлай. Ул халҡы араһында хөрмәт ҡаҙанған, һөйөклө кеше була. Кешеләр алдында иманын асып һалып, барыһын да Исламға саҡырырға тотонғас, уның яғына уҡтар оса башлай. Һәм ул ошо рәүешле шәһит булып үлеп китә.

Ғөрүә ибн Мәсғүд (радыйаЛлаһу ғәнһү) үлтергәндән һуң бер ай үткәс, Çәҡиф халҡы, кәңәшләшеп, тирә-яҡтағы барлыҡ ғәрәптәр менән көрәшер көсөбөҙ юҡ, тигән ҡарарға килә. Ошонан һуң улар, ант биреп, Ислам динен ҡабул итергә була һәм Аллаһ Рәсүленә ﷺ илсе ебәрә.

## Мәжүсилеккә бер ниндәй ҙә мәрхәмәт юҡ

Аллаһ Рәсүле ﷺ янына Çәҡиф халҡы килә. Улар өсөн уның ﷺ мәсете ҡырында палатка ҡоралар. Ислам ҡабул иткәс, çәҡифтәр

Аллаһ Рәсүленән ﷺ өс йыл дауамында боттарын емермәүҙе һорай. Пәйғәмбәр ﷺ былдай үтенесте үтәүҙән баш тарта. Улар йылдарҙы кәметә-кәметә үтенеп һорай, ә Аллаһ Рәсүле ﷺ барыбер үтенестәрен кире ҡаға. Тегеләре хатта бер айлыҡ ваҡытҡа тиклем үк барып етә. Әммә Пәйғәмбәр ﷺ, ризалыҡ бирмәйенсә, Сәҡиф ҡәбиләһенән булған әл-Мөғир ибн Шөғәбкә Әбү Суфйан менән бергә ялған илаһтарҙы емереп ташларға ҡуша. Бынан һуң тегеләр намаҙҙан азат итеүҙе һорарға керешә. Аллаһ Рәсүле ﷺ: «Намаҙһыҙ диндә бер ниндәй ҙә хәйерле нәмә юҡ», – тип яуаплай.

Эштәрен тамамлағас, Сәҡиф халҡы үҙ иленә кире ҡайтып китә. Пәйғәмбәр ﷺ улар менән бергә Әбү Суфйан менән әл-Мөғир ибн Шөғәбте лә оҙата. Мөғир боттарҙы емереп ташлай. Сәҡиф халҡы араһында Ислам дине тарала башлай. Хатта Таиф ерҙәрендә йәшәүселәрҙең көллөһө Ислам ҡабул итеп бөтә.



## Тәбүк яуы

Ғәрәптәр Рум ерҙәренә яу менән барып, уларға һөжүм итеү хаҡында хатта хыялланмай ҙа, сөнки улар үҙҙәрен бындай хәлдән күпкә түбән итеп тоя. Рум халҡы иһә үҙҙәре уңышһыҙлыҡҡа осраған Мөьтә яуын, ҡәнәғәт була алмайынса, һаман иҫендә тотҡан була. Шуға ла Аллаһ Рәсүле ﷺ ғәрәп ерҙәренә килеп етеп, Ислам үҙәгенә яу иғлан итмәҫ борон румдарҙың илен мосолмандар ғәскәре менән баҫып алырға теләй.

### Яу ваҡыты

Был яу туғыҙынсы йылдың рамаҙан айында була. Аллаһ Рәсүле ﷺ томра эҫе көндә, емештәр бешкән мәлдә юлға сыға. Алда – оҙон юл һәм еңел булмаған сәфәр. Дошмандарҙың һаны ла бик күп. Пәйғәмбәр ﷺ яу ҡоралдарын әҙерләһендәр өсөн хәлде аңлатып бирә, ниндәй илгә барырға теләүен әйтә. Ул саҡта илдә халыҡ өсөн бик ауыр ҡоролоҡ була.

Монафиҡтар, эҫелектән ҡасып, Аллаһ Рәсүле ﷺ менән йыһатҡа сыҡмаҫ өсөн көсһөҙлөктәренә һылтанған. Улар ҡаршы яҡтың еңелмәҫ, ҡеүәтле булыуынан да ҡурҡҡан, хәҡиҡәттә лә шикләнгән. Аллаһ Тәғәлә ул хаҡта былай тигән: **«Өйҙәрендә ҡалып, Аллаһ Рәсүле артынан (яуға) бармауҙарына шатландылар, ә үҙҙәре Аллаһ юлында малы, йәне менән тырышлыҡ күрһәтергә ҡыйынһындылар. Етмәһә, улар: «Көн эҫе саҡта сыҡмағыҙ», – тине. «Тамуҡ уты тағы ла эҫерәк бит», – тиң. Шуны белһендәр ине!»** (*Ҡөрьән, 9:81*).

### Ярҙам

Аллаһ Рәсүле ﷺ тырышып яуға әҙерләнә башлай. Сәхәбәләренә барлыҡ кәрәк-яраҡты әҙерләргә ҡуша. Байҙарҙы Аллаһ хаҡына

һуғыш ҡоралдары һәм эйәрле мал менән ярҙам итергә саҡыра, шулай итеп, улар ҙа был эшкә үҙ өлөшөн индерә. Ғөҫмән ибн Ғәффән (радыйаЛлаһу ғәнһү), ауыр саҡта мосолман ғәскәренә бик ҙур ярҙам күрһәтеп, мең динар сарыф итә. Аллаһ Рәсүле ﷺ уның өсөн доға ҡыла.

### Ғәскәр Тәбүккә юл тота

Аллаһ Рәсүле ﷺ утыҙ меңлек ғәскәре менән Мәҙинәнән Тәбүккә ҡарай юл ала. Быға тиклем яу сапҡандарҙан ҙурыраҡ була был сиреү. Ҫәмүд халҡы йәшәгән әл-Хижер еренә килеп етәләр. Пәйғәмбәр ﷺ, бында ғазаплаусылар йәшәүен белдереп, сәхәбәләренә: «Үҙҙәренә зыян килтереүселәрҙең ерҙәренә илап инегеҙ. Уларҙың башына төшкән нәмә һеҙгә лә килмәһен», – тип әйтә.

Ныҡ һыуһаған сәхәбәләре Аллаһ Рәсүленә ﷺ зарланырға тотона. Ул доға ҡылғас, Аллаһ (сүбхәнә үә тәғәлә) болоттар ебәрә. Кешеләр һыуһындарын ҡандырып, һауыттарына һыу тултырып алғансы ямғыр яуа.

### Мәҙинәгә ҡайтыу

Аллаһ Рәсүле ﷺ Тәбүккә килеп еткәс, уның янына ғәрәп хакимдары йыйылып, солох килешеүе төҙөй һәм һалым түләй. Аллаһ Рәсүле ﷺ ике яҡтың да именлеге, һыу һәм юлдар менән тәьмин итеү шарттары хаҡында грамота яҙа.

Аллаһ Рәсүленең ﷺ килеп етеүе хаҡында ишеткәс, Рум халҡында алыш теләге һүнә һәм улар һөжүм итеүҙән бөтөнләй баш тарта. Ошо арҡала Ислам дәүләте ерҙәре тағы ла нығыраҡ киңәйә.

Аллаһ Рәсүле ﷺ Тәбүктә егерме көндән ашыу була ла Мәҙинәгә әйләнеп ҡайта.

## Яҙа һәм уңыш

Был яуҙа ҡатнашмаусылар араһында Кәғб ибн Малик, Мөрәрә ибн әр-Рәбиғ һәм Һиләл ибн Өмәййә лә (радыйаЛлаһу ғәнһүм) була. Улар ошоғаса Ислам динендә ҙур уңыш ҡаҙанған кешеләр тип иҫәпләнә. Мөрәрә ибн әр-Рәбиғ менән Һиләл ибн Өмәййә (радыйаЛлаһу ғәнһүмә) Бәдер яуында ла алыша. Яуҙарҙан баш тартыу, ғөмүмән, уларҙың ғәҙәтенә һис тап килмәй. Теләк белдермәй, һуҙа килеүҙәренә бары тик илаһи хикмәт һәм һынап ҡарау шарты һалынған була.

Аллаһ Рәсүле ﷺ улар менән һөйләшмәҫкә ҡуша. Мосолмандар был әмерҙе ишетеү менән буйһона. Кешеләр илле көн дауамында уларҙан ситләшә. Кәғб ибн Малик мосолмандар менән йәмәғәт намаҙында ҡатнаша, баҙарҙы ҡыҙырып сыға, ләкин берәү ҙә уға һүҙ ҡушмай. Бындай шелтә уның һөйөүен тағы ла нығыраҡ көсәйтә.

Эш быының менән генә бөтмәй, ул өсәүгә ҡатындарына бөтөнләй ҡағылмаҫҡа ҡушыла. Һәм был әмергә буйһоналар.

Шулай бер ваҡыт Ғәссән ҡәбиләһе хакимы ҡәҙер-хөрмәт күрһәтеү өсөн Кәғб ибн Маликты үҙ янына саҡырып илсе ебәрә. Илсе хат тотторғас, Кәғб ҡағыҙҙы йырта ла утҡа тыға.

Шулай итеп, Аллаһ был өсәүҙе оло һынауҙарға дусар итә. Ошонан һуң улар үҙҙәрен күрә алмау сигенә етә, бар ғаләмде тар, ят итеп тоялар. Улар бик нык һағышлана башлай.

Аҙаҡ ете күк сигенән уларҙың тәүбәһе ҡабул ителеүе хаҡында аят төшерелә. Аллаһ былай ти: **«Аллаһ пәйғәмбәрҙең һәм ауыр сәғәттә, күңелдәре аҙыр сиккә еткәндә, Уға эйәргән мөһәжирҙәр менән ансарҙарҙың тәүбәһен ҡабул итте. Шунан Ул уларға йөҙ борҙо. Ул бит күндәм, рәхимле... һәм ҡалдырылған өс кешегә (йөҙ борҙо). Иркен ер тап-тар булып, күңелдәре ҡыҫылған саҡта улар, Аллаһтан ҡотолор өсөн Уның Үҙенә һыйыныуҙан башҡа сара юҡ, тип уйланы. Шунан тәүбәгә килһендәр өсөн Аллаһ уларға йөҙ борҙо. Аллаһ бит ярлыҡаусан, рәхимле!»** (*Ҡөрьән, 9:117-118*).

## Тәбүк яуы – һуңғы яу

Тәбүк яуы Пәйғәмбәр ﷺ алышҡан һуңғы яу була. Ул ҡатнашҡан яуҙарҙың һаны, дөйөм алғанда, егерме ете тип иҫәпләнһә, Аллаһ Рәсүленән ﷺ тыш үткәндәре алтмыш тирәһе. Ҡайһы бер яуҙар алышһыҙ ғына үтә. Ике яҡтың да ҡорбандары күп тигәндә лә мең дә ун һигеҙҙән артмай. Яу барышында түгелгән ҡан күләмен Аллаһ Үҙе генә белә. Ярымутрауҙа тыныслыҡ урынлаша. Барыһы ла Аллаһ Тәғәләнән генә ҡурҡа.

## Исламдағы беренсе хаж

Хаж туғыҙынсы йылда фарыз ителә. Аллаһ Рәсүле ﷺ тарафынан әмир итеп тәғәйенләнгән Әбү Бәкр (радыйаЛлаһу ғәнһү) менән бергә Мәҙинәнән хаж ҡылырға теләгән өс йөҙ кеше сыға. Мөхәммәт ﷺ Ғәли ибн Әбү Талибты (радыйаЛлаһу ғәнһү) саҡырып ала ла былай ти: «Һин дә улар менән бар һәм ҡорбан көндө кешеләргә ошоларҙы хәбәр ит: кафырҙар Йәннәткә инмәйәсәк, киләһе йылдан мөшриктәргә хаж ҡылыу тыйыла, Кәғбә тирәләй кейемһеҙ килеш тауаф эшләргә ярамай».

## Делегациялар йылы

Аллаһ Мәккәгә юл асып, Уның Пәйғәмбәре ﷺ Тәбүктән һау-сәләмәт көйө ҙур уңыш ҡаҙанып ҡайтҡандан һуң Ислам үҙәгенә төрлө делегациялар ағыла башлай. Улар үҙ илдәренә дәғүәт өсөн илһамланып, мәжүсилеккә, боттарға, йәһиллеккә һәм үҙҙәренең ғөрөф-ғәҙәттәренә ҡарата оло нәфрәт тойғоһо кисереп ҡайтып инә.

Бану Сәғед ибн Бәкр ҡәбиләһенән килгән Димәм ибн Ҫәғләбә (радыйаЛлаһу ғәнһү) үҙ иленә дәғүәтсе булып ҡайтып төшә. Ул иң тәүҙә: «Ләт менән Ғүззә ниндәй әшәке!» – ти. Халҡы: «Етәр һиңә, Димәм! Шуҡлығыңдан ҡурҡыр инең! Аҡылдан яҙыуҙан ҡурҡыр инең!» – тип, битәрләргә тотона. Ул уларға: «Ҡайғы һеҙгә! Аллаһ менән ант итәм! Улар һеҙгә бер ниндәй файҙа ла, зыян да килтерә

алмаясаҡ. Аллаһ рәсүл ебәреп, уға һеҙҙе ошондай ҡотһоҙ хәлегеҙҙән ҡотҡарыр Изге Китап төшөргән. Мин тиңдәше булмаған Аллаһтан башҡа илаһ юҡлығын һәм Мөхәммәттең Уның ҡоло һәм рәсүле икәнлеген танйым. Мин һеҙгә ул ҡушҡан һәм ул тыйған нәмәләр хаҡында хәбәр менән килдем», – ти. Шул уҡ көндө, эңер төшөп етмәҫ элек үк, ҡәбиләләге барлыҡ ҡатын-ҡыҙ менән ир-ат Ислам ҡабул итә.

Мәшһүр Ғәди ибн Хәтим дә (радыйаЛлаһу ғәнһү) килеп етә. Ул Аллаһ Рәсүленең ﷺ әхлағын һәм баҫалҡылығын күргәндән һуң Ислам ҡабул итә. Хатта: «Аллаһ менән ант итәм! Был тап хакимдар башҡара торған ғәмәл», – тип ҡуя ул.

Аллаһ Рәсүле ﷺ Мөғәҙ ибн Йәбәл менән Әбү Мусаны (радыйаЛлаһу ғәнһүмә) Исламға саҡырыу өсөн Йәмәнгә ебәрә һәм уларға: «Еңеллә штерегеҙ, ауырлыҡ һалмағыҙ. Шатландырығыҙ, өркөтмәгеҙ», – тип кәңәш бирә.

Пәйғәмбәр ﷺ Мөғирә ибн Шөғбәне (радыйаЛлаһу ғәнһү) Таифкә оҙата. Ул Ләтте емереп ташлай. Аҙаҡ ир-егеттәр менән бергә иң ҙур һынды күтәреп ырғытып, уны ер менән тигеҙләнгәнсе онтайҙар. Аҙаҡ Аллаһ Рәсүле ﷺ янына делегация килеп, уға ﷺ маҡтау һүҙҙәрен әйтә.

Делегациялар Ислам тәғлимәтен, дини хоҡуҡтарҙы өйрәнә. Улар Аллаһ Рәсүленең ﷺ яҡшы холоҡло булыуына, сәхәбәләре тарафынан бик яратылыуына шаһит була. Мәсет ихатаһында улар өсөн палаткалар ҡорола. Делегация вәкилдәре Ҡөрьән тыңлай, намаҙ уҡыған мосолмандарҙы ҡарай. Улар Аллаһ Рәсүленән ﷺ ябайлыҡ һәм ихласлыҡ хаҡында ни уйлауын һорай. Пәйғәмбәр ﷺ, Ҡөрьән аяттарын ҡулланып, төплө һәм оҫта итеп яуап бирә. Бынан һуң вәкилдәр иман килтерә һәм күңелдәре тынысланып ҡала.

### Саҙаҡа һәм зәкәт

Һижрә буйынса туғыҙынсы йылда зәкәт фарыҙ ителә.

## Хушлашыу хажы

Аллаһ Үҙенең изге йортон барлыҡ бысраҡлыҡтан һәм боттарҙан таҙартҡандан һуң мосолмандар бар йөрәге менән хажға ынтыла башлай. Хаж тураһында вәғәҙә бик оҙаҡҡа һуҙылғанлыҡтан, йөрәктәрен оло теләк һәм һөйөү биләп ала, наҙлы хистәрҙән күңелдәре тула. Аллаһ Рәсүле ﷺ өсөн инде бәхилләшер мәле яҡыная. Өммәткә хушлашыу һүҙҙәре менән мөрәжәғәт итергә кәрәк була. Аллаһ Үҙенең Рәсүленә ﷺ хаж ҡылырға рөхсәт итә. Ислам динендә саҡта ул бер тапҡыр ҙа хаж ҡылмаған була әле.

Пәйғәмбәр ﷺ Мәҙинәнән Изге йортҡа ҡарай юл тота. Мосолмандарға мөрәжәғәт итеп, уларҙы дини тәғлимәткә, ғөрөф-ғәҙәттәргә өйрәтә, күрһәтмәләр бирә, аманат ҡалдыра һәм башҡа васыяттарын әйтә. Шулай уҡ мосолмандарҙан вәғәҙә ала, наҙанлыҡ эҙҙәрен юя, йәһиллекте аяҡ аҫтына һалып тапарға ҡуша. Йөҙ меңдән ашыу кеше уның менән бергә хаж ҡыла. Был хажды «Хушлашыу хажы» йәки «Хәбәр итеү хажы» тип атайҙар.

### Хаж нисек ҡылына?

Кешеләр, Пәйғәмбәрҙең ﷺ хаж ҡылырға йыйыныуын белеп ҡалғас, уның менән бергә барыр өсөн әҙерләнә башлай. Мәҙинәнең тирә-яғында булыусылар ҙа, был хаҡта ишетеп, Аллаһ Рәсүле ﷺ менән бергә юлланырға теләк белдереп, шунда уҡ килеп етә. Юлды ҡаплап алған хажиҙарҙың иҫәбенә лә сығып булмай. Улар Аллаһ Рәсүленең ﷺ алдынан да, артынан да, һул яғынан да, уң яғынан да йәйелеп киткән була.

Пәйғәмбәр ﷺ Мәҙинәнән зөлҡәғиҙә айының бөтөрөнә биш көн ҡалғас, шәмбе көндө, ике рәкәғәт өйлә намаҙын уҡығандан һуң сығып китә. Ҡуҙғалырҙан алда мосолмандарҙы ихрамға, хаждың

вәжибтәренә һәм сөннәттәренә өйрәтеп, хөтбә һөйләй. Аҙаҡ тәлбиә һүҙҙәрен әйтә: «Ләббәйк Аллаһүммә ләббәйк! Ләббәйкә лә шәрикә ләкә ләббәйк! Иннәл-хәмдә, үән-ниғмәтә ләк, үәл-мүлкә, лә шәрикә ләк».

Аллаһ Рәсүле ﷺ зөлхизә айының дүртенсе көнөндә Мәккәгә килеп етә. Харам мәсетенә инә. Изге йорт тирәләй тауаф эшләй, әс-Сафа менән әл-Мәрүә араһында йүгереү йолаһын үтәй. Мәккәлә шулай дүрт көн була. Әт-Тәрүийә, йәғни зөлхизә айының һигеҙенсе көнөндә янындағы мосолмандар менән бергә Минаға юллана. Улар унда өйлә һәм икенде намаҙҙарын уҡый, төндө лә шунда үткәрә. Зөлхизә айының туғыҙынсы көнөндә ҡояш ҡалҡҡандан һуң Мигнанан Ғәрәфәткә юлланалар. Был йома көнө була.

Ғәрәфәт көнөндә Пәйғәмбәр ﷺ халыҡҡа дөйәһендә һыбай ултырған килеш хөтбә менән мөрәжәғәт итә. Аллаһ Рәсүле ﷺ был һүҙе менән Ислам ҡанундарын урынлаштырып, ширк һәм йәһиллек ҡанундарын алып ташлай, кеше ғүмеренең, намыҫының һәм милкенең ҡағылғыһыҙлығы хаҡында иҫкәртә. Йәһиллектең барлыҡ ғөрөф-ғәҙәттәрен кире ҡаға. Бурысы булғандарҙы рибалы бурыстарҙан арындыра. Ҡатын-ҡыҙға ҡарата яҡшы мөнәсәбәттә булырға әмер бирә, уларҙың хоҡуҡтарын һәм уларға ҡарата хоҡуҡтарҙы һанап үтә. Ир-егеттең ҡатын-ҡыҙҙы кейендерергә һәм ашатырға тейешлеген әйтә. Шулай уҡ халыҡҡа Аллаһтың Китабына ныҡ итеп тотонорға ҡуша. Уларға, әгәр ҙә ныҡ итеп Ҡөрьән юлына тотонһалар, юлдан тайпылмаясаҡтары хаҡында хәбәр итә. Аҙаҡ халыҡтан: «Әгәр ҙә минең хаҡта һораһалар, ни тип яуап бирерһегеҙ?» – тип һорай. «Беҙгә изге нәсихәттәр биреүеңде, үҙеңдең дә уларҙы үтәүеңде раҫлаясаҡбыҙ», – тип яуаплайҙар. Ошонан һуң Пәйғәмбәр ﷺ, һуҡ бармағын өҫкә күтәреп, өс тапҡыр: «Йә Аллаһ! Барыһын да раҫла!» – ти. Аҙаҡ янында торғандарға бында булмағандарға барыһын да еткерергә ҡуша.

Хөтбә һөйләп бөткәс, Аллаһ Рәсүле ﷺ Билалға (радыйаЛлаһу ғәнһү) аҙан әйтергә ҡуша. Аҙаҡ ике рәкәғәттән торған өйлә намаҙын, унан һуң ике рәкәғәт итеп икендене уҡып ҡуя. Намаҙ уҡып бөткәс, Аллаһҡа доға менән мөрәжәғәт итә.

Шунда уҡ киләһе аят төшөрөлә: **«Бөгөн мин һеҙҙең өсөн динегеҙҙе теүәлләнем, ниғмәтемде тамамланым. Исламды һеҙгә дин итеп ҡәнәғәтләндем»** (*Ҡөрьән, 5:3*).

Аллаһ Рәсүле ﷺ ҡояш байығандан һуң Ғәрәфәттән Мөздәлифәгә күсә. Шунда аҡшам менән йәстү намаҙҙарын уҡый. Таңға тиклем шул ерлектә ҡала. Иртәнге намаҙ ваҡыты еткәс, уны бик иртә уҡый ҙа һыбай атланып әл-Мәшғәр әл-Харам ерлегенә килә. Шунда ҡиблаға ҡарай йөҙөн бороп, доға ҡыла. Доға ҡылғанда киләһе һүҙҙәрҙе лә әйтә: «Аллаһ бөйөк! Аллаһтан башҡа ғибәҙәткә лайыҡ илаһ юҡ!» Аҙаҡ ҡояш байығанға тиклем Мөздәлифәнән Минаға юллана. Таш ташлай торған урынға килеп, унда ваҡ таштар ташларға тотона.

Бынан һуң кире Минаға килеп, халыҡҡа һыбайлы килеш бик оҫта итеп хөтбә һөйләй. Кешеләр ҡорбан көнөнөң изгелеге, уның Аллаһ алдында юғарылыҡҡа эйә булыуы һәм Мәккәнең бөтә ҡалаларҙан айырмалы рәүештә изге һаналыуы хаҡында белә. Пәйғәмбәр ﷺ Аллаһ Китабы буйынса идара итеүсене тыңларға һәм уға буйһонорға ҡуша. Халыҡҡа кешеләр бер-береһенең башын сабып өҙгөләүгә барып еткән кафырлыҡҡа ҡайтмаҫҡа әмер итә. Уның әйткәндәрен барыһына ла еткерергә ҡуша. Аллаһ Рәсүле ﷺ хөтбә мәлендә киләһе һүҙҙәрҙе әйтә: «Раббығыҙға ғибәҙәт ҡылығыҙ, көнөнә биш тапҡыр намаҙ уҡығыҙ, билдәле айҙа ураҙа тотоғоҙ, етәкселәрегеҙгә буйһоноғоҙ һәм Раббығыҙҙың Йәннәтенә инерһегеҙ». Ошонан һуң кешеләр был хажды «Хушлашыу хажы» тип атай башлай.

Һуңынан Аллаһ Рәсүле ﷺ ҡорбан килтерә торған ергә бара ла үҙ ҡулдары менән алтмыш өс дөйәне сала. Был ҡорбанлыҡ хайуандарҙың һаны уның йәшенә тап килгән була. Аҙаҡ Ғәлиҙе (радыйаЛлаһу ғәнһү) саҡырып ала ла уға йөҙҙән ҡалған малды

ҡорбанға килтерергә ҡуша. Ҡорбан салыуҙы тамамлағас, сәс ҡырҡыусыны саҡырып алып, башын ҡырҙыра. Һәм сәсен янында булған кешеләргә бүлеп бирә. Аҙаҡ Пәйғәмбәр ﷺ һыбай атланып, Кәғбәгә юллана. Уның тирәләй әл-ифәдә тауафын яһай. Аҙаҡ зәм-зәм һыуын эсә. Таң атҡас, зәүәл ваҡытын, йәғни, ҡояштың иң юғары нөктәгә еткән мәлен көтә лә беренсе таш ташлау урынынан башлап, уртансыһына, унан өсөнсөһөнә күсеп, таш ташлай башлай. Был ер Джәмрәтү әл-ғәҡәбә тип атала. Өс көнлөк тәшриҡ көндәрендә таш ташлауҙы тамамлағансы шунда ҡала. Аҙаҡ Мәҙинәгә ҡарай юллана. Хушлашыу тауафын яһағандан һуң, кешеләргә артабан ҡуҙғалырға ҡушып, Мәҙинәгә ашыға.

Аллаһ Рәсүле ﷺ, Зөлхөләйфә ерендә төн үткәргәс, артабан ҡуҙғала. Мәҙинәне күреп ҡалғас, өс тапҡыр: «Тиңдәше булмаған берҙән-бер Аллаһтан башҡа илаһ юҡ. Маҡтау Уға. Бар нәмә тик Уныҡы ғына. Уның ҡөҙрәте киң. Ҡайтыуыбыҙ ҙа Уға ғына. Раббыбыҙға ғибәҙәт ҡылабыҙ һәм Уға ғына маҡтау әйтәбеҙ! Аллаһ Үҙ вәғәҙәһен тотто, Үҙенең ҡолона ярҙам итте һәм ҡәбиләләрҙе Үҙе генә пыран-заран килтерҙе», – ти. Улар Мәҙинәгә көндөҙ барып инә.



# Вафат булыуы

## Шәриғәт камиллығы һәм осрашыу сәғәте яҡынайыуы

Ислам дине камиллыҡҡа өлгәшә. Аллаһ Рәсүле ﷺ, аманатты үтәп, кешеләргә мөрәжәғәтте еткереп бөтә. Шулай уҡ Аллаһ хаҡына йыһат ҡыла. Аллаһ Үҙенең Пәйғәмбәрен ﷺ кешеләрҙең төркөмләп-төркөмләп дингә инеүе менән шатландыра. Ошоларҙан һуң Аллаһ Үҙенең Рәсүленә ﷺ был донъя менән хушлашырға мөмкинлек бирә. Осрашыу ваҡыты яҡынлаша башлағас, Аллаһ, ошо хаҡта иҫкәртеп, былай ти: **«Аллаһ ярҙамы менән еңгәс, кешенең төркөм-төркөм булып Аллаһ диненә ингәнен күргәндә, Раббыны данлап һин тәсбих әйт, ярлыҡауын үтен. Ул, ысынлап та, тәүбәне ҡабул итә!»** (*Ҡөрьән, 110:1-3*).

## Пәйғәмбәр зары

Аллаһ Рәсүленең ﷺ яфаланыуҙары сәфәр айының аҙағында башлана. Ул төн уртаһында «Бәҡиғ әл-ғәрҡәд» зыяратына барып, улар өсөн кисереү һорап, доға ҡыла. Аҙаҡ кире ғаиләһе янына әйләнеп ҡайта. Шул уҡ көндө, таң атҡас, ул һыҙлана башлай.

Мөьминдәрҙең әсәһе Ғәйшә (радыйаЛлаһу ғәнһә) былай тип һөйләй: «Аллаһ Рәсүле ﷺ зыяраттан ҡайтып ингәндә минең башым ауыртҡан саҡ ине. Мин: «Уй, башым ауырта!» – тип зарландым. Ул миңә: «Эй Ғәйшә! Аллаһ менән ант итәм! Минең башым нығыраҡ ауырта», – тине». Пәйғәмбәрҙең ﷺ һыҙлыныуҙары көсәйгәндән-көсәйә бара. Мәймүнәнең (радыйаЛлаһу ғәнһә) өйөндә булған саҡта Аллаһ Рәсүле ﷺ үҙенең ҡатындарын саҡырып ала ла уны Ғәйшәнең (радыйаЛлаһу ғәнһә) өйөндә тәрбиәләүгә рөхсәт һорай. Ҡатындары быға риза була. Ул өйҙән ике ир-егеткә аҫылынып сыға. Уларҙың

береһе Фәдел ибн Ғәббәс (радыйаЛлаһу ғәнһү), ә икенсеһе башын бәйләп алған Ғәли ибн Әбү Талиб (радыйаЛлаһу ғәнһү) була. Пәйғәмбәр ﷺ Ғәйшәнең (радыйаЛлаһу ғәнһә) өйөнә аяҡтарын саҡ һөйрәп барып етә.

Ғәйшә (радыйаЛлаһу ғәнһә) былай тип һөйләй: «Ул үҙенең үлеменең сәбәбе булған ауырыу хаҡында: «Эй Ғәйшә! Мин Хәйбәрҙә ашаған аҙыҡ арҡаһында һаман ауыртыныу тоя килдем. Ә хәҙер шул арҡала аортамдың нисек өҙгөләнеүен тоям», – тип һөйләне».

## Һуңғы яуҙар

Аллаһ Рәсүле ﷺ Усама ибн Зәйедте (радыйаЛлаһу ғәнһүмә) Шам ерҙәренә ебәрә лә һыбайлыларға Фәләстан ерҙәренең әл-Бәлҡә һәм әд-Дәрүн сиктәре аша үтергә ҡуша. Шулай уҡ күп кенә мөһәжирҙәрҙе һәм ансарҙар ғәскәрен уның менән бергә ебәрә. Ғүмәр ибнүл-Хаттаб (радыйаЛлаһу ғәнһү) улар араһында иң ҙуры була.

Аллаһ Рәсүленең ﷺ ауырыуы көсәйеп китеү сәбәпле хәрби эштәр туҡталып тора. Пәйғәмбәрҙең ﷺ вафатынан һуң Әбү Бәкр (радыйаЛлаһу ғәнһү), Усама ғәскәрен кәрәкле ергә ебәреп, уның теләгәнен тамамлап ҡуя.

Аллаһ Рәсүле ﷺ ауырыған сағында мосолмандарға ғәрәп утрауынан мөшриктәрҙе юҡ итеп, унда ике динде ҡалдырмаҫҡа ҡуша.

## Мосолмандар өсөн доға

Ул ﷺ ауырып ятҡан көндәрҙең береһендә бер нисә мосолман Ғәйшәнең (радыйаЛлаһу ғәнһә) өйөндә йыйыла. Аллаһ Рәсүле ﷺ уларҙы сәләмләгәндән һуң, улар өсөн тура юл, ярҙам һәм уңыш һорап, доға ҡыла. Һәм былай тип нәсихәт бирә: «Һеҙгә Аллаһҡа ҡарата тәҡүәле булырға бойорам. Аллаһтан һеҙҙең яҡлаусығыҙ булыуын һорайым. Мин – һеҙҙең өсөн Унан килгән өгөтләүсе. Аллаһҡа ғибәҙәт ҡылған саҡта, шулай уҡ Уның ерендә маһаймағыҙ.

Аллаһ миңә һәм һеҙгә былай тигән бит: «Бына ахирәт йорто. Беҙ уны донъяла маһайырға, боҙоҡлоҡ таратырға ратҡан кешеләр өсөн әҙерләмәнек. Һуңғы көн – тәҡүәлеләргә! Тәкәбберҙәргә Йәһәннәмдә урын юҡмы ни?»

## Намаҙ хаҡында хәстәрлек һәм яңы имам

Аллаһ Рәсүленең ﷺ хәле сире арҡаһында ауырлашҡандан-ауырлаша бара. Ул: «Кешеләр намаҙ уҡынымы?» – тип һорай. «Юҡ, улар һине көтә, эй, Аллаһ Рәсүле!» – тип яуап бирәләр. Пәйғәмбәр ﷺ: «Минең өсөн кисмәккә һыу һалығыҙ әле», – ти. Әмере үтәлгәс, ул ғөсөл ҡойона. Аҙаҡ күтәрелергә теләй, әммә исен юйып ҡолай. Тора ла тағы: «Кешеләр намаҙ уҡынымы?» – тип һорай. «Юҡ, улар һине көтә», – тип яуап бирәләр. Ул ﷺ тағы: «Минең өсөн кисмәккә һыу һалығыҙ әле», – ти. Әмере үтәлгәс, йәнә ғөсөл ҡойона. Күтәрелергә теләй, әммә тағы исен юғалта. Быңдай хәл тағы ике тапҡыр ҡабатлана. Халыҡ йәстү намаҙына тиклем Аллаһ Рәсүлен ﷺ көтөп, ваҡытын мәсеттә үткәрә.

Пәйғәмбәр ﷺ Әбү Бәкргә (радыйаЛлаһу ғәнһү) намаҙҙа имам булырға ҡуша. Бик йомшаҡ күңелле Әбү Бәкр (радыйаЛлаһу ғәнһү): «Эй, Ғүмәр! Кешеләр менән бергә намаҙ уҡы әле», – ти. Ул: «Һин быға лайыҡлыраҡ», – тип яуаплай. Һәм Әбү Бәкр (радыйаЛлаһу ғәнһү) ул көндәрҙә намаҙҙа имам булып тора.

Һуңынан Аллаһ Рәсүле ﷺ, бер аҙ еңеллек тойғас, ике ир-егет оҙатыуында өйлә намаҙына сыға. Уларҙың береһе – Ғәббәс (радыйаЛлаһу ғәнһү), икенсеһе Ғәли ибн Әбү Талиб (радыйаЛлаһу ғәнһү) була. Уны күреп ҡалғас, Әбү Бәкр (радыйаЛлаһу ғәнһү) артҡа шыла. Әммә Пәйғәмбәр ﷺ уға урынында ҡалырға ҡушып ишара яһай һәм үҙен эргәһенә ултыртырға ҡуша. Әбү Бәкр (радыйаЛлаһу ғәнһү) – торған килеш, ә Пәйғәмбәр ﷺ ултырған көйөнсә намаҙ уҡый башлайҙар.

### Хушлашыу хөтбәһе

Башы бәйләнгән Аллаһ Рәсүле ﷺ, минбәргә ултырып, киләһе һүҙҙәрҙе әйтә: «Аллаһ Үҙенең ҡолона донъя һәм Уның Үҙендә булған нәмә араһында һайлау хоҡуғын ҡуйҙы. Һәм был ҡол Аллаһта булған нәмәне һайланы». Әбү Бәкр (радыйаЛлаһу ғәнһү), был һүҙҙәрҙең мәғәнәһенә төшөнөп, Аллаһ Рәсүленең ﷺ үҙен күҙ уңында тотоуын аңлап ҡала. Ул илап ебәрә лә былай ти: «Ләкин беҙ һине йәндәребеҙ һәм улдарыбыҙ менән һатып алдыҡ бит инде!»

### Мосолмандарға һуңғы ҡараш ташлау

Әбү Бәкр (радыйаЛлаһу ғәнһү) дүшәмбегә тиклем мосолмандарҙың намаҙында имам була. Улар иртәнге намаҙҙы уҡыған саҡта Пәйғәмбәр ﷺ бүлмәһенең ҡорғанын күтәрә лә рәт-рәт булып теҙелгән мосолмандарға ҡарай. Үҙенең дәғүәтенең, йыһатының емештәрен күргән Аллаһ Рәсүленең ﷺ күңеле шатлыҡ менән тула. Уның йөҙө ҡояштай балҡый. Сәхәбәләр (радыйаЛлаһу ғәнһүм) былай тип һөйләй: «Пәйғәмбәр ﷺ бүлмәһенең ҡорғанын күтәреп, беҙгә ҡарап торҙо. Уның йөҙө аяттар менән тулы яҡты мөсхәфкә тиң ине. Һуңынан ул ﷺ йылмайып ебәрҙе. Беҙ шатлығыбыҙҙан урындарыбыҙҙан йүгереп китергә әҙер инек. Сөнки Пәйғәмбәр ﷺ намаҙға сыҡҡандыр, тип уйланыҡ. Әммә ул ﷺ, беҙгә намаҙҙы дауам итергә ҡушып, ишара яһаны ла ҡорғанын кире төшөрөп ҡуйҙы. Шул уҡ көндө ул вафат булды».

### Ҡәберҙәргә табыныуҙан аралау

Киләһе һүҙҙәр Аллаһ Рәсүленең ﷺ һуңғы киҫәтеүе була: «Пәйғәмбәрҙәренең ҡәберҙәрен табыныу урынына әйләндергән йәһүдтәрҙе һәм христиандарҙы Аллаһ тар-мар итһен. Ерҙә ике дингә тотонған ғәрәптәр ҡалмаһын».

Ғәли менән ибн Ғәббәс (радыйаЛлаһу ғәнһүмә) былай тип һөйләй: «Аллаһ Рәсүле ﷺ битен япма менән ҡаплай башланы.

Шул арҡала тыны ҡыҫылғас, уны кире алып ташланы. Ошо хәлдә ул: «Йәһүдтәр менән христиандарға үҙҙәренең пәйғәмбәрҙәренең ҡәберҙәрен табыныу урынына әйләндергәндәре өсөн Аллаһтың ләғнәте төштө», – тине». Пәйғәмбәр ﷺ уларҙы быны эшләүҙән тыя.

## Һуңғы васыят

Үлеме яҡынлашҡас, Аллаһ Рәсүле ﷺ: «Намаҙ уҡығыҙ һәм үҙегеҙгә тейешле нәмә хаҡында хәстәрлек күрегеҙ», – тип, һуңғы васыятын әйтә. Ул туҡтамаҫтан, ғырылдай башлағансы, ошо һүҙҙәрҙе ҡабатлай. Ғәли (радыйаЛлаһу ғәнһү): «Аллаһ Рәсүле ﷺ намаҙ уҡырға, зәкәт түләргә, беҙгә тейешле нәмәләр хаҡында хәстәрлек күрергә ҡушты», – тип һөйләй.

Ғәйшә (радыйаЛлаһу ғәнһә) былай тип хәтерләй: «Ул ﷺ, ҡарашын өҫкә төбәп: «Юғары йәмғиәттә, юғары йәмғиәттә», – тип ҡабатланы. Ҡулына яңы ғына алынған мисүәк тотоп, Ғабдуррахман ибн Әбү Бәкр килеп инде. Ул ﷺ мисүәккә ҡараш ташланы. Мин, мисүәктә мохтажлығы барҙыр тип, уны алып йомшарттым да уға ﷺ тотторҙом. Ул ﷺ бик һәйбәт итеп тешен таҙартып алды. Аҙаҡ мисүәкте миңә бирергә теләгәндә ул уның ҡулынан төшөп китте.

Пәйғәмбәрҙең ﷺ алдында һыулы һауыт тора ине. Ул ﷺ шунда ҡулын тығып, битен һыпырғандан һуң: «Аллаһтан башҡа ғибәҙәткә лайыҡ илаһ юҡ. Үлем алдынан үлем ғазабы килә», – тине лә, һул ҡулының бармағын өҫкә күтәреп, ҡулы һыуға һалынып төшкәнсе: «Юғары йәмғиәткә, юғары йәмғиәткә», – тип ҡабатланы.

Аллаһ Рәсүле ﷺ ауырыуҙан ғазапланған саҡта уның башы минең күкрәгемдә булды. Ул ﷺ шул хәлдә бер сәғәт иҫһеҙ ятты. Аҙаҡ, иҫенә килгәс, ҡарашын өй түбәһенә төбәп: «Йә Аллаһ! Миңә юғары йәмғиәттә булыу мөмкинлеген бир!» – тине. Был Аллаһ Рәсүленең ﷺ һуңғы һүҙҙәре булды».

## Был донъянан китеү

Аллаһ Рәсүле ﷺ был донъяны ҡалдырып китә. Ғәрәп утрауы менән хакимлыҡ итеүенә ҡарамаҫтан, уның динары ла, дирһәме лә, ҡоло ла булмай. Бары тик саҙаҡа булараҡ ҡалдырған ере, аҡ ҡасыры менән ҡоралдары ғына була. Үҙе ﷺ үлеп киткәндә һайманы утыҙ сағ арпа өсөн аманат булараҡ бер йәһүдтә ҡала. Ул ﷺ үлеп киткәнсе һайманын нимә менән һатып алырға белмәй.

Ауырыған сағында Аллаһ Рәсүле ﷺ ҡырҡ кешене ирекkә ебәрә. Бары тик алты йәки ете генә динары ҡалған булһа, ул ﷺ Ғәйшәгә (радыйаЛлаһу ғәнһә) шуны ла саҙаҡа итеп таратырға ҡуша.

Мөьминдәр әсәһе Ғәйшә (радыйаЛлаһу ғәнһә) былай тип һөйләй: «Аллаһ Рәсүле ﷺ минең өйөмдә үлде. Ул саҡта кәштәмдә әҙ генә күләмдәге арпанан башҡа ашарға бер ни ҙә юҡ ине. Мин оҙаҡ ваҡыт шуның менән туҡландым. Үлсәп ҡарағайным, ул юҡҡа сыҡты».

Пәйғәмбәрҙең ﷺ вафаты ун беренсе йылдағы рәбиғел әүүәл айының ун икенсе көнөндә зәүәлдән һуң килә. Ул саҡта уға ﷺ алтмыш өс йәш була. Ҡараңғы, шомло көндәр килә. Мосолмандар оло юғалтыу кисерә. Барлыҡ кешелек өсөн михнәтле көндәр була.

Әнәс менән Әбү Сәғид әл-Хөдри (радыйаЛлаһу ғәнһүмә) былай тип һөйләй: «Аллаһ Рәсүле ﷺ Мәҙинәгә килеп ингәндә бар нәмә балҡып тора ине. Ә ул үлгән көндө бар нәмәне ҡараңғылыҡ солғап алды. Умм Әймәнә илағас, унан: «Нимә һине иларға мәжбүр итте?» – тип һоранылар. Ҡатын: «Мин Аллаһ Рәсүленең ﷺ ҡасан да булһа үлерен белә инем. Әммә хәҙер мин күктән асыҡ аяттарҙың башҡаса төшөрөлмәүе хаҡында уйланып илайым», – тип яуапланы».

## Сәхәбәләрҙең вафат хаҡында хәбәрҙе кабул итеүе

Сәхәбәләргә оло һөйөүҙәре арҡаһында Аллаһ Рәсүленең ﷺ вафаты хаҡында хәбәр аяҙ күктә йәшен атҡандай тәьҫир итә. Аллаһ

Тәғәлә былай ти: **«Һеҙгә үҙ арағыҙҙан рәсүл килде. Һеҙ гонаһ ҡылғас, уға ҡыйын. Ул һеҙҙе ҡайғырта, ә мөьминдәргә – күндәм, рәхимле!»** (*Ҡөрьән, 9:128*).

Һәр кемеһе уны ﷺ иң ҡәҙерле, иң һөйөклө дуҫы тип иҫәпләгән. Бәғзеләре уның ﷺ вафатына бөтөнләй ышанырға теләмәгән. Хатта Ғүмәр ибнүл-Хаттаб (радыйаЛлаһу ғәнһү) Аллаһ Рәсүле ﷺ үлде тип әйтеүселәрҙе шелтәләр булған, мәсеткә барып: «Аллаһ Рәсүле ﷺ, Аллаһ монафиҡтарҙы юҡ итмәйенсә тороп, үлмәйәсәк», – тип хөтбә һөйләгән.

Әбү Бәкр (радыйаЛлаһу ғәнһү) мәғрур тауҙай ҡаҡшамаҫ рухлы ир-егет була. Хәбәрҙе ишеткәс, ул сабып килеп етә лә Ғүмәрҙең (радыйаЛлаһу ғәнһү) кешеләргә низер һөйләүенә лә иғтибар итмәҫтән, Ғәйшәнең (радыйаЛлаһу ғәнһә) өйөнә, Аллаһ Рәсүле ﷺ янына ашыға. Уның ﷺ ҡаплаулы килеш ятҡанын күргәс, битенән япмаһын алып ташлай ҙа, яҡынайып, уны үбеп ала. Аҙаҡ: «Атам-әсәмдең йәне һинең өсөн ҡотолоу булһын! Аллаһ һиңә яҙған үлемгә килгәндә, һин уны татыныӊ инде. Унан һуң башҡа бер ҡасан да һиңә үлем килмәйәсәк», – ти ҙә ҡабаттан уның битен ябып ҡуя.

Әбү Бәкр (радыйаЛлаһу ғәнһү), сыҡҡас, Ғүмәрҙең (радыйаЛлаһу ғәнһү) кешеләргә һөйләп торған һүҙҙәрен ишетеп ҡала ла: «Эй, Ғүмәр! Ултыр ҙа тыңла!» – ти. Әммә тегеһе Әбү Бәкрҙең (радыйаЛлаһу ғәнһү) һүҙҙәренә ҡолаҡ һалмай, тыңлауҙан баш тарта. Әбү Бәкр (радыйаЛлаһу ғәнһү) кешеләргә яҡынайғас, улар, Ғүмәрҙе (радыйаЛлаһу ғәнһү) ҡалдырып, уның янына йыйыла. Әбү Бәкр (радыйаЛлаһу ғәнһү), Аллаһҡа маҡтау әйтеп, шөкөр итә лә былай тип һөйләй башлай: «Эй, кешеләр! Кем дә кем Мөхәммәткә табынған, белһен: Мөхәммәт үлде. Ә кем дә кем Аллаһҡа табынған, белһен: Ул мәңге тере, һис ҡасан үлмәйәсәк. Мөхәммәт – фәҡәт рәсүл генә. Унан алда ла рәсүлдәр булды. Ул үлһә йәки үлтерелһә, һеҙ (имандан) кире сигерһегеҙме ни? Кире сиккән кеше Аллаһҡа бер зыян да килтерә алмаҫ. Шөкөр иткән кешеләргә

Аллаһ әжерен тиҙ бирер». Был хәлдең шаһиты булған кешеләр: «Аллаһ менән ант итәм! Әбү Бәкр (радыйаЛлаһу ғәнһү) ошо аятты уҡығанға тиклем уны берәү ҙә белмәгән кеүек ине. Был аятты унан ҡабул итеп алып, уны ҡабатламаған кеше ҡалманы», – тип һөйләй. Ғүмәр (радыйаЛлаһу ғәнһү): «Аллаһ менән ант итәм! Әбү Бәкрҙең ошо аятты уҡығанын ишеткәс, мин Аллаһ Рәсүленең ﷺ ысынлап та үлеүен аңлап, аяҡ быуындарым бушап, ергә ҡоланым», – ти.

## Яңы хәлиф

Мосолмандар Бану Сәғид япмаһы аҫтында Әбү Бәкргә (радыйаЛлаһу ғәнһү) яңы хәлиф булараҡ вәғәҙә килтерә. Әммә аҙаҡ шайтан ыҙғышҡа юл таба һәм Аллаһ Рәсүленең ﷺ был донъянан китеүе арҡаһында уларҙың нәфсеһе уйнай башлай. Шайтан мосолмандарҙың уртаҡ фекергә килтерер берҙәмлектәренә лә ҡағылып үтә.

Мосолмандарға Аллаһ Рәсүлен ﷺ ҡәбергә һалыуға әҙерләп, уны ер ҡуйынына тапшырырға ла кәрәк була.

## Ерләү һәм йыназа намаҙы

Ҡапыл ҡаушап ҡалған кешеләр яйлап тыныслана, ташып торған тойғолар һүнгәндәй була. Улар, Аллаһ Рәсүле ﷺ кемдер был донъянан киткәндә ниҙәр эшләргә өйрәткәнсә, ерләү эшенә тотона.

Пәйғәмбәрҙең ﷺ ғаилә ағзалары уның ﷺ тәнен йыуыуҙы һәм кәфенләүҙе үҙ өҫтөнә ала. Был эштәрҙе тамамлағас, уны өйөндәге түшәгенә һалалар. Әбү Бәкр (радыйаЛлаһу ғәнһү) Аллаһ Рәсүленең ﷺ: «Һәр пәйғәмбәрҙе үлгән урынында ерләгәндәр», – тип һөйләгәнен ишетеүен әйтә. Аллаһ Рәсүленең ﷺ вафат булған саҡта ятҡан урынын күтәреп, уның аҫтында ҡәбер ҡаҙалар. Был эште Әбү Талха (радыйаЛлаһу ғәнһү) үҙ өҫтөнә ала.

Һуңынан унышар кешенән торған төркөмдәр алмашлап йыназа намаҙын уҡый. Ир-егеттәр тамамлағандан һуң ҡатын-ҡыҙҙар инә. Уларҙан һуң – балалар. Намаҙ барышында берәү ҙә имам булмай.

## Был хәл шишәмбелә була

Мәҙинәлә моңһоу көн була. Иртәнге намаҙға аҙан ҡысҡырған Билал (радыйаЛлаһу ғәнһү), Пәйғәмбәр ﷺ хаҡында хәтеренә төшөргәс, үкһеп иларға тотона. Мосолмандарҙың ҡайғыһы тағы ла арта төшә. Улар аҙан ишеткән ваҡытта Аллаһ Рәсүленең ﷺ яндарында булыуына өйрәнеп бөткән бит инде.

Пәйғәмбәр ﷺ үҙе хаҡында былай ти: «Эй, кешеләр! Әгәр ҙә мөьминдәрҙең береһенең башына ҡайғы төшһә, минең үлемем сәбәпле кисергән хәсрәтен иҫкә алһын һәм ошоноң менән күңелен йыуатһын. Минең артымдан эйәреүселәрҙең береһе лә минең үлемемдән дә ауырыраҡ ҡайғыны кисермәйәсәк».



## Унының ҡатындары – мөьминдәрҙең әсәләре

*Хәдиджә бинт Хөүәйлит* (радыйаЛлаһу ғәнһә) – Пәйғәмбәрҙең ﷺ уға ҡырҡ йәш булғанда, пәйғәмбәрлеккә тиклем өйләнгән тәүге ҡатыны. Һижрәнән өс йыл алда үлеп ҡала. Пәйғәмбәрҙең ﷺ Ибраһимдан башҡа бөтә балалары ла – ошо ҡатынынан. Ул үлгәндән һуң бер нисә көн үткәс, Пәйғәмбәр ﷺ *Сәүдә бинт Зәмғәгә* (радыйаЛлаһу ғәнһә) өйләнә. Унан *Ғәйшә бинт әс-Сиддиҡаны* (радыйаЛлаһу ғәнһә) кәләш итеп ала. Ул ҡатындар араһында иң белемлеһе һәм ислам хоҡуҡтарын бик яҡшы белеүсе була. Пәйғәмбәр ﷺ аҙаҡ *Хәфсә бинт Ғүмәргә* (радыйаЛлаһу ғәнһүмә) өйләнә. Унан һуң *Зәйнәб бинт Хөзәймәне* (радыйаЛлаһу ғәнһә) кәләш итеп ала, әммә ул ике айҙан гүр эйәһе була. Артабан Аллаһ Рәсүле ﷺ *Умму Сәләмә Һинд бинт Әбү Өмәййә* (радыйаЛлаһу ғәнһә) тигән ҡатынды кәләш итеп ала. Ул унның ҡатындары араһынан иң һуңғыһы булып был донъяны ҡалдыра. Пәйғәмбәр ﷺ аҙаҡ *Зәйнәб бинт Джәхш* (радыйаЛлаһу ғәнһә) тигән ҡатынға өйләнә, ул унның ﷺ Өмәймә исемле апаһының ҡыҙы була. Ул ﷺ шулай уҡ *Джөүәйриә бинт әл-Хәриҫ ибн Әбү Дирар* (радыйаЛлаһу ғәнһә) тигән ҡатынға өйләнә. Һуңынан *Умму Хәбибә Рәмлә бинт Әбү Суфйанды* (радыйаЛлаһу ғәнһә) кәләш итеп ала. Аҙаҡ Бану Нәдир әфәндеһе Хөйәййә ибн Әхтәб *ҡыҙы Сафияға* (радыйаЛлаһу ғәнһә) менән никахлаша. Пәйғәмбәрҙең ﷺ иң аҙаҡ өйләнгән ҡатыны – *Мәймүнә бинт әл-Хәриҫ* (радыйаЛлаһу ғәнһә).

Аллаһ Рәсүленең ﷺ туғыҙ ҡатыны унан һуң үлә. Улар – Мөхәммәт ﷺ тере саҡта уҡ үлеп киткән Хәдиджә менән Зәйнәб бинт Хөзәймәнән (радыйаЛлаһу ғәнһүмә) башҡа беҙ үрҙә атап үткән барлыҡ ҡатындары. Пәйғәмбәргә ﷺ яуҙар барышында бүләк ителгән ике ҡатын да унан һуң гүр эйәһе була. Уларҙың береһе – Мысырҙан килгән Мәрийәт бинт Шәмғүн. Уны уға ﷺ Мысыр хакимы муҡауҡис

бүләк итә. Был ҡатын Мөхәммәттең ﷺ улы Ибраһимдың әсәһе була. Икенсеһе – Бану Нәдир ҡәбиләһенән булған, Ислам ҡабул иткән Райхана бинт Зәйед. Пәйғәмбәр ﷺ уны азат итә һәм өйләнә.



## Балалары

Хәдиджә (радыйаЛлаһу ғәнһә) Пәйғәмбәргә ﷺ Ҡасим исемле малай таба. Ул сабый саҡта уҡ үлеп ҡала. Һуңынан Зәйнәб, Рөҡәййә, Умму Көлсөм, Фатима һәм Ғабдуллаһ тыуа. Уларҙың бөтәһе лә – Хәдиджәнән (радыйаЛлаһу ғәнһә) тыуған балалар. Фатима (радыйаЛлаһу ғәнһә) Пәйғәмбәрҙең ﷺ иң яратҡан ҡыҙы була. Ул ﷺ уның Йәннәт ҡатын-ҡыҙҙарының ханбикәһе буласағы хаҡында әйтә. Фатима (радыйаЛлаһу ғәнһә) атаһының бабаһының улы Ғәли ибн Әбү Талибҡа (радыйаЛлаһу ғәнһү) кейәүгә сыға, уға Хәсән һәм Хөсәйен исемле улдар табып бирә. Аллаһ Рәсүле ﷺ улар хаҡында былай ти: «Хәсән менән Хөсәйен Йәннәттәге егеттәрҙең әфәнделәре буласаҡ».

Мәрийәт Пәйғәмбәргә ﷺ Ибраһим исемле малай таба, әммә ул оҙаҡ йәшәмәй үлеп китә. Ибраһим үлгәс, Аллаһ Рәсүле ﷺ: «Күҙҙәрҙән йәштәр аға, йөрәк һағыш менән тулған, ләкин беҙ бер ҡасан да Раббыбыҙға оҡшамаҫтай һүҙ һөйләмәйбеҙ. Эй, Ибраһим! Һинең китеүең арҡаһында беҙ һағышланабыҙ!» – ти.



## Әхлағы һәм сифаттары

Пәйғәмбәр ﷺ тураһында бик күпте белгән, иң яҡын дуҫы булған Ғәли ибн Әбү Талиб (радыйаЛлаһу ғәнһү), уны ﷺ бик оҫта һүрәтләп, ошолай тип бәйән итә: «Ул тупаҫ кеше булманы, баҙарҙа шау-шыу ҡуптарып йөрөмәне, яуызлыҡҡа яуызлыҡ менән яуап бирмәне. Киреһенсә, гел ғәфү итә һәм ярлыҡай белде. Аллаһ юлында йыһатҡа сыҡҡан ваҡыттарҙан тыш бер ҡасан да, бер кемгә лә, бер нигә лә ҡулын күтәрмәне. Хеҙмәтселәрен дә, ҡатындарын да туҡмаманы. Мин бер ваҡытта ла уның ﷺ кемделер йәберләгәнен күрмәнем. Аллаһ Тәғәләнең тыйғандарын һис ҡасан аша атламаны. Әгәр ҙә кемдер Аллаһ Тәғәлә тыйған нәмәне боҙһа, бик асыуланыр ине. Алдында ике эш торһа, еңелен һайланы. Пәйғәмбәр ﷺ өйөнә шатлыҡлы йөҙ менән килеп инә ине. Ул кейемен үҙе таҙартты, кәзәләрен дә үҙе һауҙы, үҙен үҙе хеҙмәтләндерҙе. Торғанда ла, ултырғанда ла гел зикер әйтер булды. Халыҡ араһына барып, улар йыйылған мәжлестәрҙә ҡатнашты. Ошолай эшләүҙе уларға ла әмер итте. Кемдеңдер һорауы булһа, яуапһыҙ ҡалдырманы. Кешеләр уның ﷺ алдында хоҡуҡтар буйынса тигеҙ була торғайны. Ул ﷺ булған урындар ғилем эстәү урыны булды, шулай уҡ баҫалҡылыҡ, сабырлыҡ һәм аманатҡа тоғролоҡ урындарына әйләнде. Ул ﷺ киң күңелле, тоғро һүҙле, күндәм тәбиғәтле һәм иң йомарты ине. Уны ﷺ күреүселәр үҙҙәренән-үҙҙәре, һиҙемләү аша, уға оло хөрмәт менән ҡарай башлай торғайны. Тәүгә күреп, танышыусы уны ﷺ шунда уҡ яратып китер булды. Уның ﷺ хаҡында: «Уға тиклем дә, унан һуң да уның кеүектәрҙе күргәнебеҙ юҡ», – тип әйтәләр ине».

Аллаһ Үҙенең Пәйғәмбәрен ﷺ матурлыҡҡа төрөндөрә, уға Үҙенең мөхәббәтен һәм хөрмәтен бирә.

Әл-Бәрә ибн Ғәзиб (радыйаЛлаһу ғәнһү), Пәйғәмбәрҙе ﷺ һүрәтләп, былай ти: «Аллаһ Рәсүле ﷺ уртаса буйлы ине. Минең уны

ҡыҙыл кейемдә күргәнем булды. Бер ваҡытта ла унан гүзәлерәк һәм яҡшыраҡ кешене осратҡаным юҡ».

Әбү Һөрәйрә (радыйаЛлаһу ғәнһү) уны ﷺ: «Бик оҙон тип әйтеп булмай, уртасараҡ буйлы ине. Аҡ битле, ҡап-ҡара сәсле һәм ҡара һаҡаллы. Керпектәре оҙон һәм ҡуйы, яурындары киң булды. Уға оҡшаш кешене уға тиклем дә, унан һуң да күрмәнем», – тип һүрәтләй.

Әнәс (радыйаЛлаһу ғәнһү): «Минең Аллаһ Рәсүленең ﷺ ҡулдарынан да йомшағыраҡ бер ебәккә лә, туҡымаға ла ҡағылғаным булманы. Һәм бер ваҡытта ла Аллаһ Рәсүленең ﷺ еҫенән дә хушыраҡты еҫкәмәнем», – тип һөйләй.



*Приглашение в сады духовности*




























Книги можно заказать : +7-968-796-34-43
Веб-сайт : www.islamicbook.ru
yusupov575@mail.ru, mirznaniy571@mail.ru
Для заказов в г.Казань : +7-962-562-69-07, +7-906-396-73-50
murid71@mail.ru

# *Приглашение в сады духовности*










